# GARKUWAR MUSULMI

# (ADDU`O`I DA AZKAR)

# DAGA

# AL`ƘUR`ANI DA SUNNA

## WALLAFAR

## « SHEIK »

## SA`ID ɗan ALIYYU ɗan WAHFU

**TARJAMA DA FASSARA**

**BY**

## ABU ZAKARIYYA ARRIGASY

# ABUBUWAN DA LITTAFIN YA ƙUNSA

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

# Gabatarwar mai fassara

Dukkan yabo da godiya da jinjina sun tabbata ga Allah maɗaukakin sarki wanda ya saukar da Al`ƙur`ani domin ya zama waraka da garkuwa ga muminai daga duk wani abun ƙi, tsira da amincin Allah su ƙara tabbata ga fiyayyen halitta masoyin mu annabi ﷺ, da iyalan gidansa masu tsaki, da sahabbansa ma`abota annuri, da duk wanda ya bi tafarkinsu da kyautatawa har zuwa ranar sakamako.

Bayan haka: haƙiƙa Al`ƙur`ani mai tsarki da hadisan annabi ﷺ cike su ke da addu`o`in neman biyan buƙatu na alhai`rai dana neman tsari daga abubuwan ƙi, shi ya sa malamai ba suyi ƙasa a gwuiwa ba wajen zaƙulo addu`o`i da zikirorin da musulunci ya shar`antasu a muhallansu, ta hanyar tattarasu da rubutasu a littattafai.

daga cikin mafi shaharal littattafan da a ka rubuta a wannan babin shi ne littafin (Hisnul

muslim) na babban malami Sa`eed ɗan Wahfu Al`ƙahɗani, ba ka yi laifi ba idan ka ce shi ne mafi shahara daga cikin littattafan Al`azkar a wannan zamani, domin an fassarashi da sama da yaruka ɗari a duniya, daga cikin waɗannan yaruka a kwai yarenmu na hausa mai albarka, ɗaya daga cikin shahararrun yaruka a duniya, muna roƙon Allah maɗaukakin sarki ya jiƙan mawallafin wannan littafi mai albarka, ya sanya ladan a cikin ma`aunin kyawawan ayyukansa, da duk wanda ya bada wata gudummuwa a cikin hidimtawa wannan littafi domin amfanar da al`umma.

Dan`uwanku a musulunci
Abu Zakariyya Arrigasiy
24-2-1446h – 28-8-2024

# Taƙai`taccen tarihin marubucin

Yana da kyau mu san wani abu game da tarihin marubucin wannan littafi mai albarka (Hisnul muslim)

Abin takaici za ka ga galibin al`umar mu ba sa damuwa da sanin waye marubucin littafi, za ka ga littafi ya shahara tsakanin babba da yaro maza da mata a tsakanin wannan al`umma tamu ta hausa, ta yadda idan ka ambaci sunan littafin nan ba wanda zai jahilce shi, amma sai kaga ƳYan ƙalilanne suka san sunan marubucin littafin ba wai batun tarihin rayuwarsaba! Wannan kuskurene, domin sanin tarihin marubuci ya kan taimaki mai karatu wajen cimma maradunsa, ta yadda zai ga irin gwagwarmayar da marubuci ya yi kafin ya kai matsayin da ya ke kai, wannan zai ƙara zaburar da mai karatu wajen jajircewa domin ganin ya kai ga cimma gaci, Allah ya yi mana gandaƙatar.

**kaɗan daga tarihin malam**:

da farko dai sunan marubucin littafin (Hisnul muslim) Sa`idu ɗan Aliyyu ɗan Wahfu ɗan

Muhammad zuri`ar gidan Sulai`man daga larabawan Al`ƙahɗan nasaba zuwa ga babban kakansu ƙahdanu ɗan Abir.

An haifeshi a alƙaryar (Al`arin) dake yankin Asir a Saudi – arebiya, 25-10-1372h, ya taso a karkara kuma ya yi kiwon tumaki, ya yi karatunsa na furamari a nan garin nasu, sannan ya tafi garin Riyad inda ya yi karatunsa na sakwandiri, sannan ya tafi jami`ar Muhammad ɗan Sa`ud inda ya yi digirinsa na farko da na biyu da na uku, wato phd, sannan ya cigaba da halartar majalasin manyan malaman dake nan Madina ya na fa`idantuwa da iliminsu, kamar su Abdul`aziz bin Baz.

Daga nan ya shagaltu da karantarwa da rubuce rubuce da kira zuwa ga Allah maɗaukakin sarki, littattafan da ya rubuta sun kai tamanin, sai dai mafi shahararsu shi ne wannan littafi na (Hisnul muslim) wanda Allah ya yi masa albarka ya ba shi karɓuwa a duniyar musulunci a ka amfana da shi.

Allah ya karɓi ransa a ranar litinin 21 ga watan muharram 1440h – 1 ga wantan Oktoba

2018m ya na ɗan shekara sittin da takwas, Allah ya lulluɓe shi da rahamarsa, ya haskaka makwancinsa.

**Abu Zakariyya Arrigasi**

# Gabatarwar mawallafi

haƙiƙa dukkan yabo da godiya da kamala sun tabbata ga Allah, muna gode masa, muna neman taimakonsa, muna neman gafarassa, muna neman tsarinsa daga sharrance – sharrancen kawunanmu da kuma munanan ayyukanmu, wanda Allah ya shiryar da shi babu wanda zai iya ɓatar da shi, wanda kuma Allah ya ɓatar da shi babu wani wanda zai iya shiryar da shi.

ina shaidawa cewa babu abin bautawa na gaskiya sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya a mulkinsa da ibadarsa, kuma ina shaidawa cewa annabi Muhammad bawansa ne kuma manzonsa ne, Allah ya ɗaukaka ambatonsa a cikin taron manyan bayinsa maɗaukaka waɗanda su ke tare da shi, da iyalan gidansa, da abokanansa, da duk wanda ya bi tafarkinsu tare da kyautata bin tafarkin nasu har zuwa ranar sakamako,

kuma Allah ya yi musu aminci, aminci mai yawa.

Bayan haka: wannan littafin (Hisnul muslim) taƙaitaccen bayani ne, na rairayo shi daga littafina mai suna: (ambaton Allah da addu`a da magani ta hanyar yin ruƙiyya (tawaida) daga Alƙur`ani da sunna, na taƙaita a cikin shi da iya ɓangaren al`azkar domin ya kasance mai sauƙin ɗauka a yayin tafiya.

Haƙiƙa na taƙaita a iya lafazin zikiri, kuma na wadatu da ambaton littafi ɗaya ko biyu daga cikin littattafan da aka ruwaito waɗannan addu`o`in yayin jingina addu`o`in zuwa ga asalinsu, waɗanda na kawosu a cikin asalin littafin nawa, wanda yake son sanin sahabin da ya ruwaito zikirin ko kuma ƙarin bayani a kan ambaton littattafa da a ka ruwaito zikirin a cikinsu, to sai ya koma ya karanta asalin littafin nawa, ina roƙon Allah wanda ya buwaya ya girmama tare da neman albarkar sunayensa mafi kyawu da kuma siffofinsa mafi ɗaukaka ya sanya wannan littafin ya zamto na samar da shi ne domin neman yardarsa tsantsa, kuma ya amfanar da ni ta dalilinsa a cikin rayuwata ta duniya da kuma bayan

mutuwata, ya kuma amfanar da duk wanda ya karanta shi ko ya buga shi ko ya bada wata gudummuwa wajen yaɗa shi da alkairan da su ke samuwa ga wanda ya aikata alkairan, lallai Allah mai tsarki majiɓincin wannan ne kuma mai iko a kansa, Allah ya ɗaukaka ambaton annabimmu muhammad a cikin taron manyan bayinsa maɗaukaka waɗanda suke tare da shi, da iyalan gidansa, da abokanansa, da duk wanda ya bi tafarkinsu tare da kyautata bin tafarkin nasu har zuwa ranar sakamako.

**mawallafin littafin, an ƙarƙare rubutawa awatan safar, shekara ta 1409 ta hijira.**

# فَضْلُ الذِّكْرِ

# Falalar zikiri

قَالَ اللّٰهُ تَعَالَى: «**فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا تَكْفُرُونِ**» البقرة: (152)

Allah maɗaukaki ya ce: «**fazkuruunii azkurkum washkuruu lii wala takfuruuni**»

"ku ambace ni sai nima na ambaceku, kuma ku gode mini kada ku butulce ma ni`imomin da na yi muku" suratul baƙara, aya ta (152)

« **يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا اللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا** » الأحزاب: (41)

«**yaa ayyuhal-lazina aamanuzkurul-laaha zikran kasiira** »

Allah maɗaukakin sarki ya ce: "ku ambace ni sai nima na ambaceku, kuma ku gode mini kada ku butulce ma ni`imomin da na yi muku" suratul Ahzab, aya ta (41)

« وَالذَّاكِرِينَ اللَّهَ كَثِيرًا وَالذَّاكِرَاتِ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا » الأحزاب: (35)

**«wazzaakiriinal-laha kasiiran wazzaakiraati a`addallahu lahum magfiratan wa ajran aziimaa»**
“da maza masu ambaton Allah da yawa da mata masu ambaton Allah da yawa, Allah ya tanadar musu wata gafara da lada mai girma” suratul ahzab, aya ta (35)

« وَاذْكُرْ رَّبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ وَلَا تَكُنْ مِّنَ الْغَافِلِينَ » الأعراف: (205)

**«wazkur rabbaka fii nafsika tadarru`an wa khifatan wa dunal jahri minal ƙauli bil guduwwi wal`aasaali walaa takun minal gafiliina »**
“kuma ka ambaci ubangijinka a cikin zuciyarka ka na mai ƙasƙan da kai da tsoro, ba tare da ɗaga murya ba, da safiya da maraice, kada ka kasance daga gafalallu” suratul a`araf, aya ta (205)

وَقَالَ ﷺ: « مَثَلُ الَّذِي يَذْكُرُ رَبَّهُ، وَالَّذِي لَا يَذْكُرُ ربَّهُ، مَثَلُ الْحَيِّ وَالْمَيِّتِ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “misalin wanda ya ke ambaton ubangijinsa da wanda ba ya ambaton ubangijinsa kamar misalin rayayye da matacce ne”

وَقَالَ ﷺ: « أَلَا أُنبِّئُكُم بِخَيْرِ أَعْمَالِكُمْ، وَأَزْكَاهَا عِنْدَ مَلِيكِكُمْ، وَأَرْفَعِهَا فِي دَرَجَاتِكُمْ، وَخَيْرٍ لَكُمْ مِنْ إِنْفَاقِ الذَّهَبِ وَالْوَرِقِ، وَخَيْرٍ لَكُمْ مِنْ أَنْ تَلْقَوْا عَدُوَّكُمْ فَتَضْرِبُوا أَعْنَاقَهُمْ وَيَضْرِبُوا أَعْنَاقَكُم؟ قَالُوا بَلَى، قَالَ: ذِكْرُ اللَّهِ تَعَالَى »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “shin ba na ba ku labarin mafi kyawun ayyukanku ba, Kuma mafi tsarkin su a wajen Allah mamallakin ku, kuma mafi ɗaukakar su ga darajojinku, kuma mafi alheri gareku da ga ciyar da zinari da azurfa, kuma mafi alheri gareku da a ce kun haɗu da abokan gabarku (kafurai a filin daga) ku na sare musu wuyayinsu suma suna sare muku naku wuyayen? Sai su ka ce: ah, ka bamu labari, sai ya ce: ambaton Allah maɗaukakin sarki”

وَقَالَ ﷺ: « يَقُولُ اللَّهُ تَعَالَى: أَنَا عِنْدَ ظَنِّ عَبْدِي بِي، وَأَنَا مَعَهُ إِذَا ذَكَرَنِي، فَإِنْ ذَكَرَنِي فِي نَفْسِهِ، ذَكَرْتُهُ فِي نَفْسِي، وَإِنْ ذَكَرَنِي فِي مَلَأٍ، ذَكَرْتُهُ فِي مَلَأٍ خَيْرٍ مِنْهُمْ، وَإِنْ تَقَرَّبَ إِلَيَّ شِبْرًا،

**تَقَرَّبْتُ إِلَيْهِ ذِرَاعًا، وَإِنْ تَقَرَّبَ إِلَيَّ ذِرَاعًا، تَقَرَّبْتُ إِلَيْهِ بَاعًا، وَإِنْ أَتَانِي يَمْشِي أَتَيْتُهُ هَرْوَلَةً »**

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "Allah maɗaukakin sarki ya na cewa: ni ina tare da zaton bawana gareni (ma`ana: ni mai iko ne a kan aikata masa duk abin da ya ke zaton zan yi masa) kuma ina tare da shi idan ya ambace ni, idan ya ambace ni a cikin ransa nima zan ambace shi a cikin raina, idan ya ambace ni a cikin jama`a zan ambace shi a cikin wasu jama`a da suka fisu alheri, idan ya kusance ni da taƙi ɗaya ni kuma zan kusance shi da kamu guda, idan ya kusance ni da kamu guda zan kusance shi da gaba guda, idan ya zo mini ya na tafiya ni kuma zan zo masa ina gaggawa"

وَعَنْ عَبْدِ اللهِ بْنِ بُسْرٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ: «**أَنَّ رَجُلًا قَالَ: يَا رَسُولَ اللَّهِ، إِنَّ شَرَائِعَ الْإِسْلَامِ قَدْ كَثُرَتْ عَلَيَّ، فَأَخْبِرْنِي بِشَيْءٍ أَتَشَبَّثُ بِهِ، قَالَ: لَا يَزَالُ لِسَانُكَ رَطْبًا مِنْ ذِكْرِ اللَّهِ»**

An karɓo daga Abdullahi ɗan Busru Allah ya ƙara yarda da shi, ya ce: "tabbas wani mutum ya ce: ya

ma`aikin Allah, ƙaƙiƙa shari`o`in musulunci sun yi yawa a gare ni, ka ba ni labarin wani aiki na alheri wanda zan yi riƙo da shi gamgam, annabi ﷺ ya ce: kada harshen ka ya gushe face ya na ɗanye ta fuskar ambaton Allah (ma`ana: koda yaushe ka kasance cikin ambaton Allah)

وَقَالَ ﷺ: « مَنْ قَرَأَ حَرْفًا مِنْ كِتَابِ اللَّهِ فَلَهُ بِهِ حَسَنَةٌ، وَالْحَسَنَةُ بِعَشْرِ أَمْثَالِهَا، لَا أَقُولُ: الم، حَرْفٌ، وَلَكِنْ: أَلِفٌ حَرْفٌ، وَلَامٌ حَرْفٌ، وَمِيْمٌ حَرْفٌ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "duk wanda ya karanta harafi ɗaya daga littafin Allah ya na da ladan kyakkyawan aiki guda ɗaya saboda karanta wannan harafin, shi kuma kowane kyakkyawan aiki guda ɗaya a na riɓanya shi sau goma, ba ina nufin (Alif Lam mim) duka harafi ɗaya ba ne, A,a, (Alif) harafi ne mai zaman kan sa, (Lam) ma harafi ne mai zaman kan sa, haka ma (mim)"

وَعَنْ عُقْبَةَ بْنِ عَامِرٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ: «خَرَجَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ وَنَحْنُ فِي الصُّفَّةِ، فَقَالَ: أَيُّكُمْ يُحِبُّ أَنْ يَغْدُوَ كُلَّ يَوْمٍ إِلَى بُطْحَانَ، أَوْ إِلَى الْعَقِيقِ، فَيَأْتِيَ مِنْهُ بِنَاقَتَيْنِ كَوْمَاوَيْنِ

فِي غَيْرِ إِثْمٍ وَلَا قَطِيعَةِ رَحِمٍ؟ فَقُلْنَا: يَا رَسُولَ اللَّهِ نُحِبُّ ذَلِكَ. قَالَ: أَفَلَا يَغْدُو أَحَدُكُمْ إِلَى الْمَسْجِدِ فَيَعْلَمَ، أَوْ يَقْرَأَ آيَتَيْنِ مِنْ كِتَابِ اللَّهِ عَزَّ وَجَلَّ خَيْرٌ لَهُ مِنْ نَاقَتَيْنِ، وَثَلَاثٌ خَيْرٌ لَهُ مِنْ ثَلَاثٍ، وَأَرْبَعٌ خَيْرٌ لَهُ مِنْ أَرْبَعٍ، وَمِنْ أَعْدَادِهِنَّ مِنَ الْإِبِلِ»

Kuma an karɓo daga Uƙbata ɗan Amir Allah ya ƙara yarda da shi, ya ce: “manzon Allah tsira da amincin Allah sun tabbata gare shi ya fito daga gidansa yayin da muke cikin rumfa, sai ya ce: wanene daga cikin ku zai so ya fita da safiyar kowace rana zuwa ƙoramar Buɗhan ko Aƙiƙ ya dawo da taguwa guda biyu masu manyan tozuna ba tare da hakan ya ja shi zuwa ga aikata wani laifi ba ko yanke zumunta, sai muka ce muna son haka ya manzon Allah, sai ya ce: shin ɗayanku ba zai yi sammako zuwa masallaci ya nemi sanin ko ya karanta ayoyi biyu daga littafin Allah mabuwayi mai girma ba, hakan ya fiye masa alheri daga taguwa biyu, karanta ayoyi uku kuma ya fi samun taguwa uku, ayoyi huɗu kuma sun fi taguwa huɗu da kuma kwatankwacin adadinsu na raƙuma”

وَقَالَ ﷺ: « مَنْ قَعَدَ مَقْعَدًا لَمْ يَذْكُرِ اللَّهَ فِيهِ، كَانَتْ عَلَيْهِ مِنَ اللَّهِ تِرَةٌ، وَمَنِ اضْطَجَعَ مَضْجِعًا لَمْ يَذْكُرِ اللَّهَ فِيهِ كَانَتْ عَلَيْهِ مِنَ اللَّهِ تِرَةٌ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "wanda ya zauna a wani mazauni bai ambaci Allah ba a wannan mazaunin, tawaya zata kasance gare shi a wajen Allah, wanda ya kwanta a wani makwanci bai ambaci Allah ba a cikinsa, tawaya zata kasance gare shi a wajen Allah"

وَقَالَ ﷺ: « مَا جَلَسَ قَوْمٌ مَجْلِسًا لَمْ يَذْكُرُوا اللَّهَ فِيهِ، وَلَمْ يُصَلُّوا عَلَى نَبِيِّهِمْ إِلَّا كَانَ عَلَيْهِمْ تِرَةً، فَإِنْ شَاءَ عذَّبَهُمْ، وَإِنْ شَاءَ غَفَرَ لَهُمْ »

Kuma tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "babu wasu mutane da zasu zauna a wani majalisi basu ambaci Allah ba a cikinsa kuma ba su yi salati ga annabinsu ba, face hakan ya zamanto musu tawaya a wajen Allah, idan ya so ya azabtar dasu idan ya so kuma ya gafarta musu"

وَقَالَ ﷺ: « مَا مِنْ قَوْمٍ يَقُومُونَ مِنْ مَجْلِسٍ لَا يَذْكُرُونَ اللَّهَ فِيهِ إِلَّا قَامُوا عَنْ مِثْلِ جِيفَةِ حِمَارٍ، وَكَانَ لَهُمْ حَسْرَةً »

Kuma tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “babu wasu mutane da zasu tashi daga wani majalisi ba su ambaci Allab ba a cikinsa face sun zama kamar sun tashi daga kan mushen jaki, kuma hakan zai zamanto musu abin nadama”

# أَذْكَارُ الْاسْتِيقَاظِ مِنَ النَّوْمِ

# Addu`o`in tashi daga barci

«الْحَمْدُ للَّهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعْدَ مَا أَمَاتَنَا، وَإِلَيْهِ النُّشُورُ»

**«Alhamdu lil laahil-lazii ahyaana ba`ada maa amaatanaa, wa`ilaihin nushur»**
"godiya ta tabbata ga Allah wanda ya rayar da mu bayan ya karɓi rayukammu kuma zuwa gare shi tashi yake"

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ للَّهِ، وَلَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكبَرُ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ الْعَلِيِّ الْعَظِيمِ، رَبِّ اغْفرْ لِي »

**«la`ilaha illallahu wahdahu la sharika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli shai`in ƙadiir. Subhanallah, wal hamdu lillah, walaa ilaaha illal laah, wallaahu akbar, walaa haula walaa ƙuwwata illaa billaahil aliiyyil aziim, rabbigfirlii»**
"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya

nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai, tsarki da yabo sun tabbata ga Allah, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, kuma Allah shi ne mafi girma, babu wata dabara ko wani ƙarfi da mutum zai aiwatar face hakan ya samu ne daga taimakon Allah maɗaukaki mai girma, ubangiji ka gafarta mini"

« الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي فِي جَسَدِي، وَرَدَّ عَلَيَّ رُوحِي، وَأَذِنَ لِي بِذِكْرِهِ »

«**Alhamdu lil laahil lazii aafaanii fii jasadii waradda alayya ruhii, wa azina lii bi zikrihi**»

"yabo ya tabbata ga Allah wanda ya ba ni lafiya a jikina, kuma ya dawo mini da raina, kuma ya ba ni izinin ambatonsa"

« إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَآيَاتٍ لِأُوْلِي الْأَلْبَابِ * الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللَّهَ قِيَامًا وَقُعُودًا وَعَلَى جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَذا بَاطِلًا سُبْحَانَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ * رَبَّنَا إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ * رَّبَّنَا إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِي لِلْإِيمَانِ أَنْ آمِنُواْ بِرَبِّكُمْ فَآمَنَّا

رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّئَاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الأبْرَارِ * رَبَّنَا وَآتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَى رُسُلِكَ وَلاَ تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّكَ لاَ تُخْلِفُ الْمِيعَادَ * فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّي لاَ أُضِيعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَى بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ فَالَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخْرِجُواْ مِن دِيَارِهِمْ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَاتَلُواْ وَقُتِلُواْ لأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الأَنْهَارُ ثَوَابًا مِنْ عِندِ اللَّهِ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الثَّوَابِ * لاَ يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُواْ فِي الْبِلاَدِ * مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمِهَادُ * لَكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْاْ رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلاً مِّنْ عِندِ اللَّهِ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ لِّلأَبْرَارِ * وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَن يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِمْ خَاشِعِينَ لِلَّهِ لاَ يَشْتَرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلاً أُوْلَئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ * يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ اصْبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَاتَّقُواْ اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ »

**« inna fii khalƙis-samaawati wal ardhi wakhtilafil laili wannahari la aayaatil li ulil albaab * allaziina yazkurunal laaha ƙiyaman waƙu`udan wa alaa junubihim wayata fakkaruna fii khaƙis-samaawati wal ardhi rabbana ma khalaƙta hazaa baaɗilan subhanaka faƙinaa azaaban naar * rabbana innaka man tudkhilin naara fagad akhzaitahu wamaa lizzalimiina min ansaar * rabbana innanaa sami`ina munaadiyan yunaadii lil Imani an aminuu bi rabbikum fa`amannaa rabbanaa fagfirlanaa zunuubanaa wa kaffir annaa sayyi`atinaa watawaffanaa ma`al abraar * rabbanaa wa aatinaa maa wa`adtana alaa rusulika walaa tukhzinaa yaumal qiyaama innaka laa tukliful mii`aad * fastajaaba lahum rabbuhum annii laa udhi`u amala aamilin minkum min zakarin au unsaa ba`dhukum min ba`dhin fallaziina haajaruu wa ukhrijuu min diyarihim wa uzuu fii sabiili waƙataluu wa ƙutiluu la`ukaffiranna anhum sayyi`aatihim wala`udkhilannahum jannaatin tajrii min tahtihal anhaaru sawaaban min indillahi wallaahu indahu husnus sawaab * laa yagurrannaka taƙallubul laziina kafaruu fil bilaad mataa`un ƙalilun summa ma`awaahum jahannamu wa bi`isal mihaad * laakinil laziinat taqau rabbahum lahum jannaatun tajrii min**

**tahtihal anhaaru khalidiina fihaa nuzulan min indil laahi wamaa indal laahi khairun lil abraar * wa inna min ahlil kitaabi laman yu`uminu billaahi wamaa unzila ilaikum wamaa unzila ilaihim khaashi`iina lillaahi laa yashtaruuna bi aayaatil laahi samanan qalilan ulaa`ika lahum ajruhum inda rabbihim innal laaha sari`ul hisaab * yaa ayyuhal laziina aamanuus biruu wa saabiruu wa raabiɗuu wattaƙullaaha la`allakum tuflihuun** »

“haƙiƙa a cikin halittar sammai da ƙassai da saɓawar dare da rana tabbas akwai alamomi masu nuna samuwar ubangiji da ƙudurarsa ga ma`abota hankula.

wadanda suke ambaton Allah a halin da suke a tsaye da kuma halin da suke zaune da kuma halin da suke a kishingiɗe, kuma suke tunani a kan halittar sammai da ƙassai (suna cewa): ya ubangijinmu tabbas ba ka halicci wannan ba a banza, tsarki ya tabbata gare ka ka kiyaye mu daga azabar wuta.

Ya ubangijinmu tabbas kai duk wanda ka shigar da shi wuta haƙiƙa ka ƙasƙantar da shi, kuma azzalumai ba su da mataimaka.

Ya ubangijinmu tabbas mu mun ji mai kira ya na kira zuwa imani cewa: ku yi Imani da ubangijinku, sai mu ka yi Imani, ya ubangijinmu ka gafarta mana

zunubammu, ka kuma kankare mana munanan ayyukammu ka kuma karɓi rayukanmu a halin da zamu kasance tare da nagartattun bayinka.
Ya ubangijinmu ka ba mu abin da ka yi mana alƙawari da shi ta harshen manzanninka, ka da ka tozarta mu ranar tsayuwa gaba gare ka, lallai kai ba ka saɓa alƙawari.
Sai ubangijinsu ya amsa musu cewa: haƙiƙa ni ba na tozarta aikin wani mai aiki daga cikinku namiji ne shi ko mace, sashinku daga sashi ɗaya yake (ta fuskar ayyukan alheri da hukunce hukuncen addini) saboda haka waɗanda suka yi hijira a ka kuma fitar da su daga gidajen su a ka cutar da su saboda su na kan tafarkina, kuma suka yaƙi (maƙiyana) a ka kashe su (akan wannan tafarkin) tabbas zan kankare musu munanan ayyukansu (zunubansu) kuma tabbas zan shigar dasu aljannatai waɗanda ƙoramu suke gudana ta ƙarƙashin su, (wannan) sakamako ne daga Allah, kyakkyawan sakamako kuma a wajen Allah ya ke.
Kada kai da komowar waɗanda suka kafurta (da fantamawar su) a cikin garuruwa ta ruɗe ka.
(wannan) jin daɗi ne ɗan kaɗan (Allah ya ba su) sannan makomarsu wutar jahannama ce, tir da irin wannan makwanta (makoma)

Sai dai waɗanda suka ji tsoron ubangijinsu suna da aljannatai waɗanda ƙoramu suke gudana ta ƙarƙashin su, suna masu dawwama a cikinsu, wannan liyafa ce daga Allah, abinda ya ke wajen Allah kuwa (na lada) shi ne mafi alheri ga nagartattun mutane.

Kuma tabbas daga cikin ma`abota littafi akwai wanda yake yin Imani da Allah da abinda a ka saukar zuwa gare ku (na littafi) da abinda a ka saukar zuwa gare su suna masu ƙanƙan da kai ga Allah ba sa musanya ayoyin Allah (su fassara su akan son zuciya) saboda wani abun duniya ɗan kaɗan, waɗannan suna da ladansu a wurin ubangijinsu, haƙiƙa Allah mai gaggawar hisabi ne.

Ya ku waɗanda suka yi Imani ku yi haƙuri kuma ku rinjayi abokan gabarku (ta wajen ɗaukar tsanance tsanancen yaƙi) kuma kuyi zaman dako, kuma ku ji tsoron Allah tabbas (idan ku ka yi haka) zaku rabauta” suratul ali imran, aya ta (190-200)

# دُعَاءُ لُبْسِ الثَّوْبِ

# Addu`ar da ake yi yayin sanya tufafi

« الْحَمْدُ للَّهِ الَّذِي كَسَانِي هَذَا (الثَّوْبَ) وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلَا قُوَّة »

**«Allahamdu lil laahil lazii kasaani haaza (assauba) wa razaƙaniihi min gairi haulin minni walaa ƙuwwati»**

"yabo ya tabbata ga Allah wanda ya tufatar dani wannan (tufafin) ya kuma azurta ni da shi ba tare da wata dabara ba ko wani ƙarfi"

# دُعَاءُ لُبْسِ الثَّوْبِ الْجَدِيدِ

# Addu`ar sanya sababbin tufafi

« اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ كَسَوْتَنِيهِ، أَسْأَلُكَ مِنْ خَيْرِهِ وَخَيْرِ مَا صُنِعَ لَهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهِ وَشَرِّ مَا صُنِعَ لَهُ »

**«allahumma lakal hamdu anta kasautaniihi, as`aluka min khairihi wa khairi maa suni`a lahu, wa a`uzu bika min sharrih wa sharri maa suni`a lahu »**

"ya Allah dukkan godiya gareka yake, kai ne ka tufatar dani shi (tufafin) ina roƙonka alkairinsa da alkairin abin da aka yi shi dominsa, kuma ina neman tsari daga sharrinsa da sharrin abinda aka yi shi dominsa"

## الدُّعَاءُ لِمَنْ لَبِسَ ثَوْبًا جَدِيدًا

## Addu`ar da ake yi ma wanda ya sanya sababbin tufafi

« تُبْلِي وَيُخْلِفُ اللهُ تَعَالَى »

**« tublii wa yukhliful laahu ta`alaa »**

"Allah yasa ka (amfana da ita har tsofe lafiya) Allah maɗaukaki ya kuma maye maka gurbinta da wata"

« الْبَسْ جَدِيداً، وَعِشْ حَمِيداً، وَمُتْ شَهِيداً »

**«ilbas jadiidan, wa ish hamiidan, wa mut shahiidan»**

"(Allah yasa) ka sanya sabo (tufafi) kuma ka rayu kana abin yabo, kuma ka mutu kana shahidi (ahalin da kake yaƙi domin ɗaukaka Kalmar Allah)"

# مَا يَقُولُ إِذَا وَضَعَ ثَوْبَهُ

# Abinda mutun zai faɗa yayin cire tufafi

« بِسْمِ اللَّهِ »

«**bismillah**» “da sunan Allah”

# دُعَاءُ دُخُولِ الْخَلَاءِ

# Addu`ar shiga banɗaki

« بِسْمِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْخُبْثِ وَالْخَبائِث »

«**bismillah, Allahumma innii a`uzu bika minal khubsi wal khabaa`asi**»
“da sunan Allah, ya Allah ina neman tsarinka daga shaiɗanu ”

# دُعَاءُ الْخُرُوجِ مِنَ الْخَلَاءِ

# Addu`ar fita daga banɗaki

« غُفْرَانَكَ »

«**gufraanaka**» “ya Allah gafararka (nake nema)”

# الذِّكْرُ قَبْلَ الْوُضُوءِ

## Zikirin da a ke yi gabanin alwala

« بِسْمِ اللَّهِ »

«**bismillah**» "da sunan Allah"

# الذِّكْرُ بَعْدَ الْفَرَاغِ مِنَ الْوُضُوءِ

## Zikirin da a ke yi bayan an gama alwala

« أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ »

«**ashhadu an laa ilaaha illallahu wahdahu laa shariika lahu, wa ashhadu anna Muhammadan abduhu wa rasuluhu**»

"ina shaidawa cewa babu abin bauta bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, kuma ina shaidawa cewa annabi Muhammadu bawansa ne kuma manzonsa ne "

«اللَّهُمَّ اجْعَلْنِي مِنَ التَّوَّابِينَ وَاجْعَلْنِي مِنَ الْمُتَطَهِّرِينَ»

«**Allahummaj alnii minat-tawwaabiina, waj alnii minal mutaɗahhiriin**»

"ya Allah ka sanya ni cikin masu yawan tuba zuwa gareka, kuma ka sanyani cikin masu tsarki"

« سُبْحانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتوبُ إِلَيْكَ »

**«subhaanakal laahumma wa bihamdika ashhadu an laa ilaaha illaa anta, astagfiruka wa atubu ilaika»**

"tsarki ya tabbata gare ka ya Allah tare da yabo da godiya gare ka, ina shaidawa cewa babu abin bautawa bisa cancanta sai kai, ina neman gafararka, kuma ina tuba zuwa gare ka"

## الذِّكْرُ عِنْدَ الْخُرُوجِ مِنَ الْمَنْزِلِ

## Zikirin da a ke yi yayin fita daga gida

« بِسْمِ اللَّهِ، تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ »

**«bismillahi tawakkaltu alal laahi, walaa haula walaa ƙuwwata illaa billaah»**

"da sunan Allah, na dogara ga Allah, kuma babu wata dabara ko wani ƙarfi da mutum zai aiwatar face hakan ya samu ne daga taimakon Allah"

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَضِلَّ، أَوْ أُضَلَّ، أَوْ أَزِلَّ، أَوْ أُزَلَّ، أَوْ أَظْلِمَ، أَوْ أُظْلَمَ، أَوْ أَجْهَلَ، أَوْ يُجْهَلَ عَلَيَّ »

**«allahumma innii a`uzu bika an adhilla au udhilla, au azilla au uzalla, au azlima au uzlima, au ajhala au yujhala alayya»**
"ya Allah ina neman tsarinka daga (a ce) na ɓatar da wani (bawanka) ko a ɓatar da ni, ko na zame (na kauce ma gaskiya) ko a zamar da ni, ko na yi zalunci ko a zalunceni, ko na aikata wani abu a bisa rashin sani, ko a aikata mini wani abu a bisa rashin sani"

## الذِّكْرُ عِنْدَ دُخُولِ الْمَنْزِلِ

## Zikirin da a ke yi yayin shiga gida

**«بِسْمِ اللَّهِ وَلَجْنَا، وَبِسْمِ اللَّهِ خَرَجْنَا، وَعَلَى اللَّهِ رَبِّنَا تَوَكَّلْنَا»** ثُمَّ لِيُسَلِّمْ عَلَى أَهْلِهِ.

**«bismillaahi walajnaa, wa bismillaahi kharajnaa, wa alal laahi tawakkalnaa »**
"da sunan Allah mu ka shiga (gida) kuma da sunan Allah mu ka fita, kuma ga Allah ubangijimmu mu ka dogara" sannan sai ya yi wa mutanen gidan sallama.

# دُعَاءُ الذَّهَابِ إِلَى الْمَسْجِدِ

# Addu`ar tafiya zuwa masallaci

**« اللَّهُمَّ اجْعَلْ فِي قَلْبِي نُورًا، وَفِي لِسَانِي نُورًا، وَفِي سَمْعِي نُورًا، وَفِي بَصَرِي نُورًا، وَمِنْ فَوْقِي نُورًا، وَمِنْ تَحْتِي نُورًا، وَعَنْ يَمِينِي نُورًا، وَعَنْ شِمَالِي نُورًا، وَمِنْ أَمَامِي نُورًا، وَمِنْ خَلْفِي نُورًا، وَاجْعَلْ فِي نَفْسِي نُورًا، وَأَعْظِمْ لِي نُورًا، وَعَظِّمْ لِي نُورًا، وَاجْعَلْ لِي نُورًا، وَاجْعَلْنِي نُورًا، اللَّهُمَّ أَعْطِنِي نُورًا، وَاجْعَلْ فِي عَصَبِي نُورًا، وَفِي لَحْمِي نُورًا، وَفِي دَمِي نُورًا، وَفِي شَعْرِي نُورًا، وَفِي بَشَرِي نُورًا »**

**«Allaahummaj`al fii ƙalbii nuuran, wafii lisaanii nuuran, wafii sam`ii nuuran, wafii basarii nuuran, wamin fauƙii nuuran, wamin tahtii nuuran, wa an yamiinii nuuran, wa an shimaalii nuuran, wamin amaamii nuuran, wamin khalfii nuuran, waj`al fii nafsii nuuran, wa a`azim lii nuuran, wa azzim lii nuuran, waj`al lii nuuran, waj`al lii nuuran, Allaahumma a`aɗinii nuuran, waj`al fii asabii nuuran, wafii lahmii nuuran, wafii damii nuuran, wafii sha`arii nuuran, wafii basharii nuuran»**

"ya Allah ka sanya haske a cikin zuciya ta, da haske a kan harshena, da haske a ji na, da haske a gani na, da haske a sama na, da haske a ƙarƙashina, da haske a dama na, da haske a haguna, da haske a gabana, da haske a baya na, ka sanya haske a cikin raina, ka girmama haske gareni, ka girmama mini haske, ka sanya mini haske, ka sanya ni na zama haske, ka sanya haske a cikin jijiyata (jijiyoyina) da haske a cikin naman jiki na, da haske a cikin jinin jikina, da haske a gashina, da haske a fatar jikina"

« اللَّهُمَّ اجْعَلْ لِي نُورًا فِي قَبْرِي ... وَنُورًا فِي عِظَامِي (وَزِدْنِي نُورًا، وَزِدْنِي نُورًا، وَزِدْنِي نُورًا) وَهَبْ لِي نُورًا عَلَى نُورٍ »

«**Allaahummaj`al lii nuuran fii ƙabarii, wa nuuran fii izaamii, wa zidnii nuuran, wa zidnii nuuran, wa zidnii nuuran, wa hab lii nuuran alaa nuurin** »

"ya Allah ka sanya mini haske a cikin ƙabarina, da haske a cikin ƙashina (ƙasusuwan jikina) kuma ka daɗa mini haske, ka daɗa mini haske, ka daɗa mini haske, ka bani kyautar haske"

# دُعَاءُ دُخُولِ الْمَسْجِدِ

## Addu`ar shiga masallaci

« أَعُوذُ بِاللَّهِ العَظِيمِ، وَبِوَجْهِهِ الْكَرِيمِ، وَسُلْطَانِهِ الْقَدِيمِ، مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ »

«**a`uzu bil laahil aziim, wa bi wajhihil kariim, wa sulɗaanihil ƙadiim, minash-shaiɗaanir rajiim**»
"ina neman tsarin Allah mai girma, da na fuskarsa mai karamci, da na mulkinsa daɗaɗɗe, daga sharrin shaiɗan tsinanne"

« بِسْمِ اللَّهِ، وَالصَّلَاةُ، وَالسَّلَامُ عَلَى رَسُولِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ »

«**bismillahi, wassalaatu wassalaamu alaa rasulil-lahi, Allaahummaf-tahlii abwaaba rahmatika**»
"da sunan Allah, tsira da aminci su ƙara tabbata ga manzon Allah, ya Allah ka buɗe mini ƙofofin rahamarka"

# دُعَاءُ الْخُرُوجِ مِنَ الْمَسْجِدِ

# Addu`ar fita daga masallaci

« بِسْمِ اللَّهِ وَالصَّلَاةُ وَالسَّلَامُ عَلَى رَسُولِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِك، اللَّهُمَّ اعْصِمْنِي مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ »

«**bismillahi, wassalaatu wassalaamu alaa rasulil-lahi, Allaahumma innii as`aluka min fadhlika, Allaahumma`asimnii minash-shaiɗaanir-rajiim** »

"da sunan Allah, tsira da aminci su ƙara tabbata ga manzon Allah, ya Allah lallai ni ina roƙon ka daga falalarka, ya Allah ka kare ni daga shaiɗan tsinanne"

# أَذْكَارُ الْأَذَانِ

# Addu`o`in kiran sallah

« يَقُولُ مِثْلَ مَا يَقُولُ الْمُؤَذِّنُ إِلَّا فِي: حَيَّ عَلَى الصَّلَاةِ، وَحَيَّ عَلَى الْفَلَاحِ، فَيَقُولُ: لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ »

Duk wanda ya ji kiran sallah zai faɗi irin abinda ladan ya ke faɗi (na lafuzan kiran sallah) sai dai yayin da ladan ya ce: «**hayya alas-salaat (da kuma) hayya alal-falaah**»

"ku taho zuwa ga salla, ku taho zuwa ga babban rabo"

Shi kuma sai ya ce: «**laa haula walaa ƙuwwata illaa billaah**»

“babu wata dabara ko wani ƙarfi da mutum zai aiwatar face hakan ya samu ne daga taimakon Allah”

يَقُولُ: « **وَأَنَا أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ وَأَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ، رَضِيتُ بِاللَّهِ رَبًّا، وَبِمُحَمَّدٍ رَسُولًا، وَبِالْإِسْلَامِ دِينًا** » يَقُولُ ذَلِكَ عَقِبَ تَشَهُّدِ الْمُؤَذِّنِ.

(idan ladan ya faɗi Kalmar shahada: “ash-hadu an laa ilaaha illallah…” shi kuma sai ya ce: «**wa`ana ash-hadu an laa ilaaha illallaahu wahdahu laa shariika lahu, wa anna Muhammadan abduhu wa rasuluhu, radhiitu billaahi rabban, wabi Muhammadin rasulan, wabil islaami diinan**»

“nima ina shaidawa cewa babu abin bauta bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, kuma haƙiƙa annabi Muhammadu bawansa ne kuma manzonsa ne, na yarda cewa Allah shi ne ubangiji, (annabi) Muhammadu kuma manzo ne (na Allah) musulunci kuma shi ne addini (addinin gaskiya)”

« **يُصَلِّي عَلَى النَّبِيِّ ﷺ بَعْدَ فَرَاغِهِ مِنْ إِجَابَةِ الْمُؤَذِّنِ** »

Sannan sai ya yi salati ga annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi bayan ya gama amsa kiran sallar ladan.

يَقُولُ: « اللَّهُمَّ رَبَّ هَذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ، وَالصَّلَاةِ الْقَائِمَةِ، آتِ مُحَمَّدًا الْوَسِيلَةَ وَالْفَضِيلَةَ، وَابْعَثْهُ مَقَامًا مَحمُودًا الَّذِي وَعَدْتَهُ، (إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيعَادَ) »

Sai ya ce: «**Allaahumma rabba haazihid da`awatit tammat, wassalaatil ƙa`imati, ati Muhammadanil wasiilata, wal fadhilata, wab`as`hu maƙaaman mahmudanil lazii wa`adtahu (innaka laa tukhliful mii`aad**»

“ya Allah ubangijin wannan kiran cikakke, da wannan sallar da za a tsayar da ita, ka bawa muhammadu (maƙamin) wasila (wani matsayi ne a cikin aljanna maɗaukaki) da kuma daraja maɗaukakiya (wacce babu wanda ya sami irinta a halittu) kuma ka tashe shi a matsayi abin godewa wanda ka yi masa alkawarinsa, (tabbas kai ba ka saɓa alƙawari)”

« يَدْعُو لِنَفسِهِ بَيْنَ الْأَذَانِ وَالْإِقَامَةِ، فَإِنَّ الدُّعَاءَ حِينَئِذٍ لَا يُرَدُّ »

Sannan sai ya yiwa kansa addu`a tsakanin kiran sallah da tayar da ita, domin tabbas addu`a a wannan lokacin ba a ƙin karɓarta.

## دُعَاءُ الْاسْتِفْتَاحِ

## Addu`ar buɗe sallah
## (wacce a ke yi bayan kabbarar harama)

« اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِي وَبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ، اللَّهُمَّ نَقِّنِي مِنْ خَطَايَايَ كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الْأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ، اللَّهُمَّ اغْسِلْنِي مِنْ خَطَايَايَ، بِالثَّلْجِ وَالْماءِ وَالْبَرَدِ »

**«Allaahumma baa`id bainii wa baina khaɗaayaya kamaa baa`adta bainal mashriƙi wal magrib, Allaahumma naƙƙinii min ƙhaɗaayaya kamaa yunaƙƙas saubul abyadhu minad-danas, Allaahummag-silnii min khaɗaayaya bissalji wal ma`i wal barad»**

"ya Allah ka nisanta tsakani na da laifukana kamar yadda ka nisanta tsakanin gabas da yamma, ya

Allah ka tsarkake ni daga laifukana kamar yadda a ke tsarkake farin tufafi daga dauɗa, ya Allah ka wanke ni daga laifuffukana da (ruwan) ƙanƙara da ruwa da raɓa"

« سُبْحانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، وَتَبارَكَ اسْمُكَ، وَتَعَالَى جَدُّكَ، وَلَا إِلَهَ غَيْرُكَ »

**«subhaanakal laahumma wa bi hamdika, wa tabaarakas-muka, wa ta`aalaa jadduka, wa laa ilaaha gairuka**»

"tsarki ya tabbata gareka ya Allah tare da godiya gareka, albarkatun sunanka sun yawaita, girmanka ya ɗaukaka, babu abun bauta na gaskiya sai kai"

« وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضَ حَنِيفًا وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ، "إِنَّ صَلَاتِي، وَنُسُكِي، وَمَحْيَايَ، وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، لَا شَرِيكَ لَهُ وَبِذَلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ" اللَّهُمَّ أَنْتَ المَلِكُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَنْتَ رَبِّي وَأَنَا عَبْدُكَ، ظَلَمْتُ نَفْسِي وَاعْتَرَفْتُ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي ذُنُوبِي جَمِيعًا إِنَّهُ لَا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلَّا أَنْتَ، وَاهْدِنِي لِأَحْسَنِ الْأَخْلَاقِ لَا يَهْدِي لِأَحْسَنِهَا إِلَّا أَنْتَ، وَاصْرِفْ عَنِّي

سَيِّئَهَا، لَا يَصْرِفُ عَنِّي سَيِّئَهَا إِلَّا أَنْتَ، لَبَّيْكَ وَسَعْدَيْكَ، وَالْخَيْرُ كُلُّهُ بِيَدَيْكَ، وَالشَّرُّ لَيْسَ إِلَيْكَ، أَنَا بِكَ وَإِلَيْكَ، تَبارَكْتَ وَتَعَالَيْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتوبُ إِلَيْكَ »

**«wajjahtu wajhiya lillazii faɗaras samaawaati wal ardhi haniifaa, wamaa ana minal mushrikiin, inna salaatii wa nusukii wa mahyaya wa mamaatiya lillaah rabbil aalamin, laa shariika lahu wabi zalika umirtu wa ana minal muslimiin, Allaahumma antal maliku laa ilaaha illaa anta, anta rabbi wa ana abduka, zalamtu nafsii wa`ataraftu bizanbii fagfirlii zunuubii jamii`an innahu laa yagfiruz-zunuba illaa anta, wahdinii li ahsanil akhlaaƙi laa yahdii li ahsaniha illaa anta, wasrif annii sayyi`aha laa yasrifu annii sayyi`aha illaa anta, labbaika wa sa`adaika, wal khairu kulluhu biyadaika, wash-sharru lai`sa ilaika, tabaarakta wa ta`alaita, astagfiruka wa atubu ilaika »**

“na fuskantar da fuskata (ibadata) zuwa ga wanda ya ƙagi halittar sammai da ƙassai ina mai karkata ga barin ko wane addini zuwa ga addinin gaskiya (musulunci) kuma ni ba na daga cikin masu haɗa Allah da wani (wajen bauta) lallai sallata da ayyukan ibadata da rayuwata da mutuwata na

Allah ne (ina yin su bisa horewar Allah da nufinsa ga hakan) ba shi da abokin tarayya (acikin hakan) kuma da wannan a ka umarceni, kuma ni ina daga cikin masu mika wuya zuwa ga Allah (musulmai) ya Allah kai ne (cikakken) sarki babu abin bautawa na gaskiya sai kai, kai ne ubangijina ni kuma bawanka ne, na zalunci kai na kuma na yi furuci (na tabbatar) da laifina, ka gafarta mini dukkanin zunubaina tabbas ba mai gafarta zunubai sai kai, ka shiryar da ni zuwa ga mafi kyawun ɗabi`u, ba wani mai shiryarwa zuwa ga mafi kyawunsu (ɗabi`u) sai kai, kuma ka gusar mini da munanansu (ɗabi`u) ba mai gusar mini da munanansu sai kai, na amsa kiranka gami da biyayya ga umarninka, kuma ina neman taimakonka da datarwarka wajen cika umarninka da miƙa wuya zuwa ga hakan, kuma dukkan alheri a hannunka ya ke, sharri kuma ba a jingina shi gare ka, ni gare ka na ke neman dacewa kuma gare ka na ke fakewa, albarkatunka sun yawaita kuma ka ɗaukaka, ina neman gafarar ka kuma ina tuba zuwa gareka”

«اللَّهُمَّ رَبَّ جِبْرَائِيلَ، وَمِيْكَائِيلَ، وَإِسْرَافِيلَ، فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ، عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ أَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ

**فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ، اهْدِنِي لِمَا اخْتُلِفَ فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِكَ، إِنَّكَ تَهْدِي مَنْ تَشَاءُ إِلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ»**

**«Allaahumma rabba Jibraa`iila, wa miika`iila, wa israafiila, faaɗiras samaawaati wal ardhi aalimal gaibi wash`shahaadati anta tahkumu baina ibaadika fiima kaanu fiihi yakhtalifuun, ihdinii limakhtulifa fiihi minal haƙƙi bi`iznika innaka tahdii man tashaa`u ilaa siraaɗin mustaƙiim»**

“ya Allah ubangijin jibrilu da mika`ilu da israfilu maƙagin sammai da ƙassai masanin abinda ke ɓoye da wanda ke bayyane, kai ne ka ke hukunci tsakanin bayinka game da abinda suka kasance suna saɓani a cikinsa, ka shiryar dani zuwa ga a binda aka yi saɓani a cikinsa na gaskiya da yardarka, lallai kai ka na shiryar da wanda ka so zuwa ga tafarki madaidaici”

**« اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، وَسُبْحَانَ اللَّهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا (ثَلَاثًا) أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ: مِنْ نَفْخِهِ، وَنَفْثِهِ، وَهَمْزِهِ »**

**«Allahu akbar kabiiran, Allahu akbar kabiiran, Allahu akbar kabiiran, wal hamdu lillaahi kasiiran, wal hamdu lillaahi kasiiran, wal hamdu lillaahi kasiiran, wa subhaanal-laahi bukratan wa asiilaa. A`uzu billaahi minash-shaiɗaani min nafkhihi wa nafsihi wa hamzihi»**

“ina girmama Allah mafi girma girmamawa, ina girmama Allah mafi girma girmamawa, ina girmama Allah mafi girma girmamawa, kuma yabo mai yawa ya tabbata ga Allah, kuma yabo mai yawa ya tabbata ga Allah, kuma yabo mai yawa ya tabbata ga Allah, tsarki ya tabbata ga Allah safiya da yammaci. (ana karantawa sau uku) ina neman tsarin Allah daga shaiɗan, daga hurawarsa da tufinsa da zungure-zungurensa”

**« اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ، أَنْتَ نُورُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ قَيِّمُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، "وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ رَبُّ السَّمَواتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ" "وَلَكَ الْحَمْدُ لَكَ مُلْكُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ" "وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ مَلِكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ" "وَلَكَ الْحَمْدُ" "أَنْتَ الْحَقُّ، وَوَعْدُكَ الْحَقُّ، وَقَوْلُكَ الْحَقُّ،**

وَلِقاؤُكَ الْحَقُّ، وَالْجَنَّةُ حَقٌّ، وَالنَّارُ حَقٌّ، وَالنَّبِيُّونَ حَقٌّ، وَمحَمَّدٌ ﷺ حَقٌّ، وَالسّاعَةُ حَقٌّ "اللَّهُمَّ لَكَ أَسْلَمتُ، وَعَلَيْكَ تَوَكَّلْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَإِلَيْكَ أَنَبْتُ، وَبِكَ خاصَمْتُ، وَإِلَيْكَ حاكَمْتُ، فَاغْفِرْ لِي مَا قَدَّمْتُ، وَمَا أَخَّرْتُ، وَمَا أَسْرَرْتُ، وَمَا أَعْلَنْتُ وَمَا أَنْتَ أَعْلَمُ بِهِ مِنِّي "أَنْتَ الْمُقَدِّمُ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ، لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ" "أَنْتَ إِلَهِي لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ" وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ »

**«Allaahumma lakal hamdu anta nuurus-samaawati wal ardhi waman fiihinna, walakal hamdu anta ƙayyimus-samaawaati wal ardhi wan fiihinna, walakal hamdu anta rabbus-samaawaati waman fiihinna walakal hamdu, lakal mulkus samaawaati wal ardhi waman fiihinna, walakal hamdu anta malikus samaawaati wal ardhi, walakal hamdu antal haƙƙu, wa wa`adukal haƙƙu, wa ƙaulukal haƙƙu, waliƙaa`ukal haƙƙu, wal jannatu haƙƙun, wannaaru haƙƙun, wannabiiyyuna haƙƙun, wa muhammadun haƙƙun, was-saa`atu haƙƙun, Allaahumma laka aslamtu, wa alaika tawakkaltu, wa bika aamantu, wa ilaika anabtu, wa bika khasamtu, wa ilaika**

**haakamtu, fagfirlii maa ƙaddamtu wamaa akkhartu wamaa asrartu wamaa a`alantu, antal muƙaddimu wa antal mu`akhiru, laa ilaaha illaa anta, anta ilaahii laa ilaaha illaa anta**»

"ya Allah yabo gare ka ya ke, kai ne hasken sammai da ƙassai da abinda ke cikinsu (duk abinda ya haskaka a cikinsu ya haskaka ne da ikon ka da nufinka ga hakan),kuma yabo ya tabbata gare ka, kai ne ka ke tsayuwa da kiyayewa tare da kula da sammai da ƙassai da dukkanin (halittun) da ke cikinsu, kuma godiya gareka take, kai ne ubangijin sammai da ƙassai da abinda ke cikinsu, kuma godiya da yabo sun tabbata gare mulkin sammai da ƙassai da abinda ke cikinsu nakane, kuma yabo ya tabbata gareka kai ne sarkin sammai da ƙassai, yabo ya tabbata gareka, kai ne (ubangijin) gaskiya, kuma alƙawarinka (na tashin mutane bayan mutuwarsu domin yi musu hisabi) gaskiya ne (hakan zai faru) kuma maganar ka (alƙur`ani) gaskiya ce, kuma haɗuwa da kai (ranar alƙiyama) gaskiya ce, aljanna ma gaskiya ce, wuta ma gaskiya ce, annabawa ma gaskiya ne (ka aiko su zuwa ga mutane) (aiko annabi) Muhammadu s.a.w (zuwa ga mutane da aljanu da kuma fifikonsa a kan halittu baki-ɗaya) gaskiya ne, ranar tsayuwa gaban (Allah don yin hisabi wa mutane) ita ma gaskiya ce, ya

Allah gare ka nake miƙa wuya, kuma da kai na dogara, da kai kuma na yi Imani, kuma zuwa gare ka na ke komawa, kuma saboda kai nake jayayya (wajen kare addininka) kuma zuwa gare ka nake kai hukunci, ka gafarta mini abinda na gabatar na zunubai, da abinda na jinkirta aikata shi (na zunubai) da wanda na ɓoye, da wanda na bayyana, kai ne mai gabatarwa kuma kai ne mai jinkirtawa, babu abun bautawa bisa cancanta sai kai, kai ne ubangijina babu abun bautawa bisa cancanta sai kai”

# دُعَاءُ الرُّكُوعِ

# Addu`ar da a ke yi acikin ruku`u

« **سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ** » ثَلَاثَ مرَّاتٍ.

«**subhaana rabbiyal aziim**»
“tsarki ya tabbata ga Allah mai girma” za a mai-maita sau uku.

« **سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي** »

«**subhaanakal laahumma rabbana wa bihamdika, Allaahummag-firlii**»
“tsarki ya tabbata gareka ya Allah ubangijinmu tare da yabo gareka, ya Allah ka gafarta mini”

« **سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ** »

«**subbuuhun ƙudduusun rabbul malaa`ikati warruhi**»
“Allah kai ne abin tsarkakewa, mai tsarki tare da barranta daga dukkanin tawaya, ubangijin mala`iku da jibrilu”

« **اللَّهُمَّ لَكَ رَكَعْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ، خَشَعَ لَكَ سَمْعِي، وَبَصَرِي، وَمُخِّي، وَعَظْمِي، وَعَصَبِي، وَمَا استَقَلَّتْ بِهِ قَدَمِي** »

**«Allaahumma laka raka`atu, wabika aamantu, walaka aslamtu, khasha`a laka sam`ii, wa basarii, wa mukkhii wa azmii, wa asabii, wamas taƙallat bihi ƙadamii»**

“ya Allah saboda kai na yi ruku`u (sallah) kuma da kai na yi Imani, gare ka kuma nake miƙa wuya, ji na ya yi ɗa`a da biyayya zuwa gare ka, haka ma ganina da ɓargona da ƙashina da jijiyata da abinda ƙafata take ɗauke da shi (jikina gaba ɗaya)”

«سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ، وَالْكِبْرِيَاءِ، وَالْعَظَمَةِ»

**«subhaana zil jabaruti wal malakuti wal kibriya`i wal azamati»**

“tsarki ya tabbata ga Allah wanda ya ke rinjayar bayinsa a cikin abinda ya yi nufin zartarwa, mamallakin kowa da komai, mai cikakkiyar ƙasaita da isa da girma”

## دُعَاءُ الرَّفْعِ مِنَ الرُّكُوعِ

## Addu`ar da a ke yi yayin ɗagowa daga ruku`u

« سَمِعَ اللَّهُ لِمَنْ حَمِدَهُ »

**«sami`al laahu liman hamidahu»**

“Allah ya ji wanda ya gode masa”

« رَبَّنَا وَلَكَ الْحَمْدُ، حَمْدًا كَثِيرًا طَيِّبًا مُبارَكًا فِيهِ »

**«rabbanaa wa lakal hamdu, hamdan kasiran ɗayyiban mubaarakan fiihi»**
“ya ubangijinmu dukkan yabo ya tabbata gare ka, yabo mai yawa kyakkyawa abin sa wa albarka a cikinsa”

« مِلْءَ السَّمَوَاتِ وَمِلْءَ الْأَرْضِ، وَمَا بَيْنَهُمَا، وَمِلْءَ مَا شِئْتَ مِنْ شَيءٍ بَعْدُ، أَهلَ الثَّناءِ وَالْمَجْدِ، أَحَقُّ مَا قَالَ الْعَبْدُ، وَكُلُّنَا لَكَ عَبْدٌ، اللَّهُمَّ لَا مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ، وَلَا مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ، وَلَا يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ »

**«mil`as samaawaati wa mil`al ardhi wamaa bainahuma, wa mil`a maa shi`ita min shai`in ba`adu, ahlas-sanaa`i wal majdi, ahaƙƙu maa ƙalal abdu, wa kullunaa lakal abdu, Allaahumma laa maani`a limaa a`aɗaita, walaa mu`uɗiya limaa mana`ata, walaa yanfa`u zal haddi minkal jaddu»**
“ya ubangiji ina yabonka da dukkanin kalmomin yabo (waɗanda adadinsu) ya cika sammai da ƙassai da abinda ke tsakaninsu (kalmomin yabon da suke) cika duk wani abinda ka so bayan (sammai da ƙassai da abinda ke tsakaninsu) (kai ne) wanda ya cancanci yabo da ɗaukaka (wanda wannan yabon) shi ne mafi cancantar abinda bawa ya faɗa

(dangane da kai) kuma dukkaninmu bayi ne gareka, ya Allah babu mai hana abinda ka bayar, hakanan ma babu mai bada abinda ka hana, kuma wadatar mawadaci (arziƙinsa) baza ta amfanar da shi komai ba a wajeka (sai dai biyayyarsa da ɗa`arsa gare ka)"

## دُعَاءُ السُّجُودِ

## Addu`ar da a ke yi a cikin sujada

« **سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى** » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

«**subhaana rabbiyal a`alaa**»
"tsarki ya tabbata ga ubangijina mafi ɗaukaka" za a mai-maita sau uku.

« **سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي** »

«**subhaanakal laahumma rabbana wa bihamdika, Allaahummag-firlii**»
"tsarki ya tabbata gareka ya Allah ubangijinmu tare da yabo gareka, ya Allah ka gafarta mini"

« **سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ** »

«**subbuuhun ƙudduusun rabbul malaa`ikati warruhi**»
"Allah kai ne abin tsarkakewa, mai tsarki tare da barranta daga dukkanin tawaya, ubangijin mala`iku da jibrilu"

« اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ، سَجَدَ وَجْهِيَ لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَصَوَّرَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ، تَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسنُ الْخَالِقِينَ »

«**Allaahumma laka sajadtu wa bika aamantu, walaka aslamtu, sajada wajhiya lillazii khalaƙahu wa sawwarahu wa shaƙƙa sam`ahu wa basarahu, tabaarakal laahu ahsanul khaliƙiin**»

“ya Allah saboda kai na yi sujada, kuma da kai na yi Imani, kuma gareka nake miƙa wuya, fuskata ta yi sujada ga wanda ya halicce ta, kuma ya suranta ta, ya kuma tsaga ji da gani (a jikinta) albarkatun Allah sun yawaita (wanda shi ne) mafi gwanintar masu surantawa da ƙirƙira”

«سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ، وَالْكِبْرِيَاءِ، وَالْعَظَمَةِ»

«**subhaana zil jabaruti wal malakuti wal kibriya`i wal azamati**»

“tsarki ya tabbata ga Allah wanda ya ke rinjayar bayinsa a cikin abinda ya yi nufin zartarwa, mamallakin kowa da komai, mai cikakkiyar ƙasaita da isa da girma”

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ذَنْبِي كُلَّهُ: دِقَّهُ وَجِلَّهُ، وَأَوَّلَهُ وَآخِرَهُ، وَعَلَانِيَّتَهُ وَسِرَّهُ »

**«Allaahummag-fir lii zanbii kullahu, diƙƙahu wa jillahu, wa awwalahu wa aakhirahu, wa alaaniyyatahu wa sirrahu»**

"ya Allah ka gafarta mini zunubina dukkaninsa, kaɗan ɗinsa da mai yawansa, na farkonsa da na ƙarshensa, na bayyanensa da na ɓoyensa"

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْكَ، لَا أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ، أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ »

**«Allaahumma innii a`uzu bi ridhaka min sakhɗika, wabi mu`aafaatika min uƙuubatika, wa a`uzu bika minka, laa uhsii Sanaa`an alaika anta kamaa asnaita alaa nafsika»**

"ya Allah lallai ni ina neman tsari da yardarka daga fushinka, da kuma rangwamanka daga uƙubarka, kuma ina neman tsari da kai daga azabarka da fushinka, ba na iya kaiwa maƙura wajen yabo a gareka kamar yadda ka yabi kanka"

# دُعَاءُ الْجَلْسَةِ بَيْنَ السَّجْدَتَيْنِ

# Addu`ar da a ke yi a zaman dake tsakanin sujadar farko da ta biyu

« رَبِّ اغْفِرْ لِي، رَبِّ اغْفِرْ لِي »

**«rabbigfir lii, rabbigfir lii»**

"ya ubangijina ka gafarta mini, ya ubangijina ka gafarta mini"

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَاجْبُرْنِي، وَعَافِنِي، وَارْزُقْنِي، وَارْفَعْنِي »

**«Allaahummagfirlii, warhamnii, wahdinii, wajburnii, wa aafaanii, warzuƙnii, warfa`anii»**

"ya Allah ka gafarta mini, kuma ka ji ƙaina, kuma ka shiryar da ni, ka inganta (rayuwata ta hanyar wadatar da ni da isar mini da duk buƙatuna na yau da kullun, kuma ka tsiratar da ni daga dukkan masifu, ka azurtani, ka ɗaga darajata"

# دُعَاءُ سُجُودِ التِّلَاوَةِ

# Addu`ar da a ke yi a cikin sujadar tilawar Al`ƙur`ani

« سَجَدَ وَجْهِيَ لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ بِحَوْلِهِ وَقُوَّتِهِ، "فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ" »

**«sajada wajhiya lillazii khalaƙahu wa shaƙƙa sam`ahu wa basarahu bi haulihi wa ƙuwwatihi, fatabaarakal laahu ahsanul khaliƙiin»**

"fuskata ta yi sujada ga wanda ya halicce ta, ya kuma tsaga ji da gani (a jikinta) da iyawarsa da ƙarfinsa, albarkatun Allah sun yawaita (wanda shi ne) mafi gwanintar masu surantawa da ƙirƙira"

« اللَّهُمَّ اكْتُبْ لِي بِهَا عِنْدَكَ أَجْرًا، وَضَعْ عَنِّي بِهَا وِزْرًا، وَاجْعَلْهَا لِي عِنْدَكَ ذُخْرًا، وَتَقَبَّلْهَا مِنِّي كَمَا تَقَبَّلْتَهَا مِنْ عَبْدِكَ دَاوُدَ »

**«Allaahummaktub lii bihaa indaka ajran, wa dha`a annii bihaa wizran, waj`alha lii indaka zukhran, wa taƙabbal minnii kamaa taƙabbaltahaa min abdika Dawuda»**

“ya Allah ka rubuta mini lada saboda ita (sujadar) ka kuma kankare mini zunibi saboda ita, ka sanyata ta zama taskar ajiyar (ladan kyawawan ayyukana) a wajenka, ka karɓeta daga gareni kamar yadda ka karɓeta daga bawanka (annabi) Dawuda (a.s)”

## التَّشَهُّدُ

## Tahiyya

« التَّحِيَّاتُ لِلَّهِ، وَالصَّلَواتُ، وَالطَّيِّباتُ، السَّلَامُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللَّهِ وَبَرَكَاتُهُ، السَّلَامُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِ اللَّهِ الصَّالِحِينَ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسولُهُ »

**«attahiyyaatu lillaahi, was-salawaatu waɗɗayyibaatu, assalaamu alaika ayyuhan-nabiyyu wa rahmatul-laahi wa barakaatuhu, assalaamu alainaa wa alaa ibaadil-laahis saalihiin, ash-hadu an laa ilaaha illallaah, wa ash-hadu anna Muhammadan abduhu wa rasuluhu»**

“dukkan nau`in girmamawa da yabo da ƙasaita sun tabbata ga Allah, haka ma dukkan nau`ikan ibadu sun cancanta ga Allah, aminci ya tabbata gareka ya annabi, tare da rahamar Allah da albarkatunsa, aminci ya tabbata a garemu ya kuma tabbata ga

bayin Allah managarta, ina shaidawa cewa babu abin bautawa bisa cancanta sai Allah (shi kaɗai) kuma ina shaidawa cewa annabi Muhammadu bawansa ne kuma manzonsa ne”

## الصَّلَاةُ عَلَى النَّبِيِّ ﷺ بَعْدَ التَّشَهُّدِ

## Salati ga annabi ﷺ bayan tahiyya

« اللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ، وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا صَلَّيتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ، وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ، اللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ »

**«Allaahumma salli alaa Muhammadin, wa alaa aali Muhammadin, kamaa sallaita alaa Ibrahima, wa alaa aali Ibrahima, innaka hamiidun majiidun, Allaahumma baarik alaa Muhammadin, wa alaa aali Muhammadin, kamaa baarakta alaa Ibrahima, wa alaa aali Ibrahima, innaka hamiidun majiidun»**

“ya Allah ka yi salati ga (annabi) Muhammadu, da iyalan gidan (annabi) Muhammadu) kamar yadda ka yi salati ga (annabi) Ibrahim, da iyalan gidan (annabi) Ibrahim, lallai kai sha-yabo ne kuma mai

girma, ya Allah ka yi albarka ga (annabi) Muhammadu, da iyalan gidan (annabi) Muhammadu) kamar yadda ka yi albarka ga (annabi) Ibrahim, da iyalan gidan (annabi) Ibrahim, lallai kai sha-yabo ne kuma mai girma”

« اللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى أَزْوَاجِهِ وَذُرِّيَّتِهِ، كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، وَبَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى أَزْوَاجِهِ وَذُرِّيَّتِهِ، كَمَا بَارَكْتَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ »

«**Allaahumma salli alaa Muhammadin, wa alaa azwaajihi wa zurriyyatihi, kamaa sallaita alaa aali Ibrahima, wa baarik alaa Muhammadin, wa alaa azwaajihi wa zurriyyatihi, kamaa baarakta alaa aali Ibrahima, innaka hamiidun majiidun**»

“ya Allah ka yi salati ga (annabi) Muhammadu, da kuma matansa da zuriyarsa, kamar yadda ka yi salati ga iyalan gidan (annabi) Ibrahim, kuma ka yi albarka ga (annabi) Muhammadu, da matansa da zuriyarsa kamar yadda ka yi albarka ga iyalan gidan (annabi) Ibrahim, lallai kai sha-yabo ne kuma mai girma”

# الدُّعَاءُ بَعْدَ التَّشَهُّدِ الْأَخِيرِ قَبْلَ السَّلَامِ

# Addu`ar da a ke yi bayan tahiyyar ƙarshe kafin sallama

«اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، وَمِنْ عَذَابِ جَهَنَّمَ، وَمِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ، وَمِنْ شَرِّ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ»

**«Allaahumma innii a`uzu bika min azaabil ƙabri, wamin azaabi jahannama, wamin fitnatil mahyaa wal mamaati, wamin sharri fitnatil masiihid dajjaal»**

“ya Allah ni ina neman tsarinka daga azabar ƙabari, da azabar (wutar) jahannama, da fitinar rayuwa da ta mutuwa, da kuma sharrin fitinar Dujal wanda a ka shafe wa albarka”

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، وَأَعوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ، وَأَعوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ . اللَّهُمَّ إِنِّي أَعوذُ بِكَ مِنَ الْمَأْثَمِ وَالْمَغْرَمِ »

**«Allaahumma innii a`uzu bika min azaabil ƙabri, wa a`uzu bika min fitnatil masiihid Dajjaal, wa a`uzu bika min fitnatil mahyaa wal mamaati,**

**Allaahumma innii a`uzu bika minal ma`asami wal magrami** »
“ya Allah ina neman tsarinka daga azabar ƙabari, kuma ina neman tsarinka daga fitinar Dujal mai shafaffan albarka, ina neman tsarinka daga fitinar rayuwa da ta mutuwa, ya Allah ina neman tsarinka daga laifi da bashi (ko wata annoba a cikin dukiya)”

« اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْمًا كَثِيرًا، وَلَا يَغْفِرُ الذُّنوبَ إِلَّا أَنْتَ، فَاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ وَارْحَمْنِي، إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفورُ الرَّحِيمُ »

«**Allaahumma innii zalammtu nafsii zulman kasiiran, walaa yagfiruz-zunuba illaa anta, fagfir lii magfiratan min indika warhamnii, innaka antal gafuurur rahiim**»
“ya Allah tabbas ni na zalunci kai na zalunci mai yawa, kuma babu mai gafarta zunubi sai kai, ka gafarta mini gafara daga gareka, kuma ka yi mini rahama, haƙiƙa kai mai gafara ne mai jin ƙai”

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي مَا قَدَّمْتُ، وَمَا أَخَّرْتُ، وَمَا أَسْرَرْتُ، وَمَا أَعْلَنْتُ، وَمَا أَسْرَفْتُ، وَمَا أَنْتَ أَعْلَمُ بِهِ مِنِّي، أَنْتَ الْمُقَدِّمُ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ »

**«Allaahummag-fir lii maa ƙaddamtu wamaa akkhartu, wamaa asrartu wamaa a`alantu, wamaa asraftu, wamaa anta a`alamu bihi minnii, antal muƙaddimu wa antal mu`akkhiru, laa ilaaha ilaa anta»**

"ya Allah ka gafarta mini abinda na gabatar (na zunubi) da kuma abinda na yi jinkiri wajen aikata shi na ɗa`a, da abinda na aikata a ɓoye, da wanda na bayyana, da kuma abinda na wuce gona da iri (na zurfafa a cikinsa) da abinda kai ne ka fini saninsa, kai ne mai gabatarwa kuma kai ne mai jinkirtawa (ma`ana mai tsara abubuwa yadda ya dace da su) babu abin bautawa bisa cancanta sai kai "

«اللَّهُمَّ أَعِنِّي عَلَى ذِكْرِكَ، وَشُكْرِكَ، وَحُسْنِ عِبادَتِكَ»

**«Allaahumma a`innii alaa zikrika, wash-shukrika, wa husni ibaadatika»**

"ya Allah ka taimakeni a kan anbatonka, da kuma yin godiya gareka, da kyautata ibada gareka"

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْبُخْلِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ الْجُبْنِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ أَنْ أُرَدَّ إِلَى أَرْذَلِ الْعُمُرِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الدُّنْيَا وَعَذَابِ الْقَبْرِ »

«**Allaahumma innii a`uzu bika minal bukhli, wa a`uzu bika minal jubni, wa a`uzu bika min an uradda ilaa arzalil umri, wa a`uzu bika min fitnatid dunyaa wa azaabil ƙabri**»

"ya Allah ina neman tsarinka daga (halin) rowa, kuma ina neman tsarinka daga (halin) tsoro, ina kuma neman tsarinka daga mai da ni zuwa maƙasƙanciyar rayuwa (ruɗin tsufa da rikicewarsa) kuma ina neman tsarinka daga fitinar duniya da azabar ƙabari"

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ النَّارِ »

«**Allaahumma innii as`alukal jannata, wa a`uzu bika minannar**»

"ya Allah ina roƙonka aljanna, kuma ina neman tsarinka daga wuta"

« اللَّهُمَّ بِعِلْمِكَ الْغَيْبَ وَقُدْرَتِكَ عَلَى الْخَلقِ أَحْيِنِي مَا عَلِمْتَ الْحَيَاةَ خَيْراً لِي، وَتَوَفَّنِي إِذَا عَلِمْتَ الْوَفَاةَ خَيْرًا لِي، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَشْيَتَكَ فِي الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ، وَأَسْأَلُكَ كَلِمَةَ الْحَقِّ فِي الرِّضَا وَالْغَضَبِ، وَأَسْأَلُكَ الْقَصْدَ فِي الْغِنَى وَالْفَقْرِ، وَأَسْأَلُكَ نَعِيمًا لَا يَنْفَدُ، وَأَسْأَلُكَ قُرَّةَ عَيْنٍ لَا تَنْقَطِعُ،

**وَأَسْأَلُكَ الرِّضَا بَعْدَ الْقَضَاءِ، وَأَسْأَلُكَ بَرْدَ الْعَيْشِ بَعْدَ الْمَوْتِ، وَأَسْأَلُكَ لَذَّةَ النَّظَرِ إِلَى وَجْهِكَ، وَالشَّوْقَ إِلَى لِقَائِكَ فِي غَيْرِ ضَرَّاءَ مُضِرَّةٍ، وَلَا فِتْنَةٍ مُضِلَّةٍ، اللَّهُمَّ زَيِّنَا بِزِينَةِ الْإِيمَانِ، وَاجْعَلْنَا هُدَاةً مُهْتَدِينَ »**

«**Allaahumma bi ilmikal gaiba wa ƙudratika alal khalƙi ahyinii maa alimtal hayaata khairan lii, wa tawaffanii izaa alimtal wafaata khairan lii, Allaahumma innii as`aluka khashiyataka fil gaibi wash-shahaadati, wa as`aluka kalimatal haƙƙi fir ridha wal gadhabi, wa as`alukal ƙasda fil ginaa wal faƙri, wa as`aluka na`iiman laa yanfadu, wa as`aluka ƙurrata ainin laa tanƙadi`u, wa as`alukar ridha ba`adal ƙadha`i, wa as`aluka bardal aishi ba`adal mauti, wa as`alukal lazzatan nazari ilaa wajhika washshauƙa ilaa liƙaa`ika fii gairi dharraa`a mudhirratin walaa fitnatin mudhilla, Allaahumma zayyinnaa bi ziinatil imaani waj`alnaa hudaatan muhtadiin**»

“ya Allah (ina yin tawassali) da saninka da abinda ya faku da ikonka a kan halittu, ka rayar da ni idan ka san rayuwar ce mafi alheri gare ni, ka kuma kashe ni idan ka san mutuwa ce mafi alheri gare ni, ya Allah ina roƙonka ka azurtani da tsoron ka a ɓoye

da bayyane, kuma ina roƙon ka (datarwa) da faɗar gaskiya a halin ( da na ke cikin) daɗin rai da fushi, ina roƙon ka kuma tsakaitawa (rashin wuce gona da iri da gazawa) a halin wadata da talauci, kuma ina roƙonka ni`ima (wacce) bata ƙarewa, kuma ina roƙonka farin ciki (wanda) ba ya yankewa, da yarda bayan zartuwar hukuncinka a kai na (ƙaddara kowace iri ce) kuma ina roƙonka rayuwar hutu bayan mutuwa, da daɗin kallon fuskarka tare da shauƙin haɗuwa da kai ba tare da wata cuta mai cutarwa ba ko fitina mai ɓatarwa, ya Allah ka yi mana ado da adon Imani, ka sanya mu mu zamto masu shiryarwa kuma shiryayyu”

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ يَا اللَّهُ بِأَنَّكَ الْوَاحِدُ الْأَحَدُ الصَّمَدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يولَدْ، وَلَمْ يَكنْ لَهُ كُفُوًا أَحَدٌ، أَنْ تَغْفِرَ لِي ذُنُوبِي إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ »

**«Allaahumma innii as`aluka yaa Allaahu bi annakal waahidul Ahadus samadul lazii lam yalid walam yulad, walam yakun lahu kufuwan ahadun, an tagfira lii zunubii, innaka antal gafuurur rahiim»**

“ya Allah ina roƙonka ya Allah saboda kai ne (Allah abin bautawa) ɗaya tilo, wanda a ke nufa da

dukkan buƙatu, wanda bai Haifa ba kuma ba a haife shi ba, kuma babu wani tamka a gare shi, ka gafarta mini zunubaina lallai kai mai gafara ne mai jin ƙai"

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنَّ لَكَ الْحَمْدَ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ وَحْدَكَ لَا شَرِيكَ لَكَ الْمَنَّانُ، يَا بَدِيعَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ يَا ذَا الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ، يَا حَيُّ يَا قَيُّومُ، إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ النَّارِ »

**«Allaahumma innii as`aluka bi anna lakal hamdu laa ilaaha illaa anta wahdaka laa shariika lakal mannaan, ya badiius samaawaati wal ardhi ya zal jalaali wal ikram ya hayyu ya ƙayyumu innii as`alukal jannata wa a`uzu bika minan naar»**

"ya Allah ina roƙonka saboda dukkan yabo ya tabbata gareka, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai kaɗai babu abokin tarayya gareka, mai yawan baiwa, ya maƙagin sammai da ƙassai ya ma`abocin girma da karamci, ya rayayye, ya mai tsayuwa da gudanar da dukkan al`amura yadda ya kamata, ina roƙonka aljanna, kuma ina neman tsarinka daga wuta "

«اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنِّي أَشْهَدُ أَنَّكَ أَنْتَ اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ الْأَحَدُ الصَّمَدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُوًا أَحَدٌ»

« **Allaahumma innii as`aluka bi annii ash-hadu annaka antal laahu laa ilaaha illaa antal ahadus samadul lazii lam yalid walam yulad, walam yakun lahu kufuwan ahadun** »
“ya Allah ina roƙonka saboda ni na shaida cewa kai ne Allah, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai ɗaya tilo wanda a ke nufa da dukkan buƙatu, wanda bai Haifa ba kuma ba a haife shi ba, kuma babu wani tamka a gare shi,”

## الْأَذْكَارُ بَعْدَ السَّلَامِ مِنَ الصَّلَاةِ

## Zikirorin da a ke yi bayan kowace sallah ta farilla

« أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ » ثَلَاثًا.

«**astagfirullaah**» “ina neman gafarar Allah” za a faɗa sau uku.

« اللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلَامُ، وَمِنْكَ السَّلَامُ، تَبَارَكْتَ يَا ذَا الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ »

**«Allaahumma antas salaam, wa mikas salaam, tabaarakta ya zal jalaali wal ikram»**
"ya Allah kai ne aminci, kuma aminci daga gareka ya ke, albarkatunka sun yawaita ya ma`abocin girma da karramawa"

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، اللَّهُمَّ لَا مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ، وَلَا مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ، وَلَا يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ »

**«laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir, Allaahumma laa maani`a limaa a`aɗaita, walaa mu`uɗiya lamaa mana`ata, walaa yanfa`u zal zaddi minkal jaddu»**
"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai, Ya Allah babu mai hana abinda ka bayar, hakanan ma babu mai bada abinda ka hana, kuma wadatar mawadaci (arziƙinsa) ba za ta amfanar da shi komai ba a wajeka (sai dai biyayyarsa da ɗa`arsa gare ka)"

«لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ، لَا إِلَهَ

إِلَّا اللَّهُ، وَلَا نَعْبُدُ إِلَّا إِيَّاهُ، لَهُ النِّعْمَةُ وَلَهُ الْفَضْلُ وَلَهُ الثَّنَاءُ الْحَسَنُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ»

**«laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir, laa haula walaa ƙuwwata illaa billaah, laa ilaaha illal laahu, walaa na`abudu illaa iyyaahu, lahun ni`imatu wa lahul fadhlu wa lahus Sanaa`ul hasanu, laa ilaaha illal laah, mukhlisiina lahud diina walau karihal kafiruun»**

“babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai, babu wata dabara ko wani ƙarfi da mutum zai aiwatar face hakan ya samu ne daga taimakon Allah, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, ba ma bautawa kowa sai shi (Allah) ni`ima tasa ce, kyakkyawan yabo nasa ne, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, muna masu tsarkake ibada gare shi (daga shirka) ko da kafirai ba sa so (ba sa son hakan)”

« سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ » ثَلَاثًا وَثَلَاثِينَ.

«**Subhanallah, wal hamdu lillah, wallaahu akbar**» "tsarki da yabo sun tabbata ga Allah, kuma Allah shi ne mafi girma" za a maimaita kowannen su sau talatin da uku.

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ »

« **laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir** »

"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai"

« قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ * اللَّهُ الصَّمَدُ * لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ * وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ »

«**ƙul huwal laahu ahadun * Allaahus samadu * lam yalid walam yulad * walam yakun lahu kufuwan ahadu**»

"ka ce Allah ɗaya ne tak, Allah abun nufa da buƙatu, bai Haifa ba kuma ba a haife shi ba, kuma babu wani wanda ya ke tamka gare shi"

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ * مِن شَرِّ مَا خَلَقَ * وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ * وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ * وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ »

**«ƙul a`uzu birabbil falaƙi * min sharri maa khalaƙa, wamin sharri gaasiƙin izaa waƙaba, wamin sharrin naffaasaatifil uƙadi * wamin sharri haasidin izaa hasada»**

"ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin safiya, daga sharrin abinda ya halitta, da kuma sharrin dare yayin da ya kunno kai (sharrin abubuwan da dare ya ƙunsa na cutarwa) da kuma sharrin masu tofi a cikin ƙulli (masu sihiri da bokaye) da kuma sharrin mai hassada yayin da ya yi hasada "

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ * مَلِكِ النَّاسِ * إِلَهِ النَّاسِ * مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ * الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ *مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ » بَعْدَ كُلِّ صَلَاةٍ.

**«ƙul a`uzu birabbin naas * malikin naas * ilaahin naas * min sharril waswaasil khannaas * allazii yuwaswisu fii suduurin naas * minal jinnati wannaas»**

“ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin mutane, sarkin mutane, abun bautar mutane, daga sharrin mai sanya wasuwasi mai laɓewa da noƙewa (shaiɗan)” ana karanta waɗannan surori bayan kowace salla ta farilla.

« اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَن ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِّنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَا يَؤُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ » عَقِبَ كلِّ صَلَاةٍ.

**«Allaahu laa ilaaha illaa huwal hayyul ƙayyumu laa ta`akhuzuhu sinatun walaa naumun lahu maa fis samaawaati wamaa fil ardhi man zal lazii yashfa`u indahu illaa bi`iznihi ya`alamu maa baina aidiihim wamaa khalfahum walaa yuhiiɗuuna bishai`in min ilmihi illaa bimaa sha`a wasi`a kursiyyuhus samaawaati wal ardha walaa ya`uduhu hifzuhumaa wa huwal aliyyul aziimu»**

“Allah, babu wani abun bautawa na gaskiya sai shi, rayayye, mai tsayuwa da gudanar da dukkan al`amura yadda ya kamata, gyangyaɗi ba ya kama shi, haka ma barci baya riskarsa, abin da ke cikin

sammai da abin da ke cikin ƙassai nasa ne, babu mai yin ceto a wajensa sai da izininsa, ya na sane da duk abinda ya ke gabansu (halittun da ke cikin sammai da ƙassai, ma`ana abinda ke gabansu na al`amuran duniya) da abinda ke baya gare su (na al`amuran lahira) ba sa sanin komai daga iliminsa face abinda ya so (ya sanar da su) karagar sarautarsa ta yalwaci sammai da ƙassai, kuma kiyayesu (sammai da ƙassai) ba ya yi masa nauyi, kuma shi ne maɗaukaki mai girma”

ana karanta wannan ayar bayan kowace salla ta farilla.

**« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ يُحْيِي وَيُمِيتُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ »** عَشْرَ مَرّاتٍ بَعْدَ صَلَاةِ الْمَغْرِبِ وَالصُّبْحِ.

**« laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu yuhyii wa yumiitu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir »**

“babu abin bautawa na gaskiya sai Allah shi kaɗai ba shi da abokin tarayya, mulki nasa ne, godiya ma tasa ce, ya na rayarwa kuma ya na kashewa, kuma shi mai iko ne a kan komai”

ana karanta wa sau goma bayan sallar magariba da asuba.

**« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ عِلْمًا نافِعًا، وَرِزْقًا طَيِّبًا، وَعَمَلًا مُتَقَبَّلًا »** بَعْدَ السَّلَامِ مِنْ صَلَاةِ الْفَجْرِ.

«**Allaahumma innii as`aluka ilman nafi`an, wa rizƙan ɗayyiban, wa amalan mutaƙabbalan**»
"ya Allah ina roƙon ka ilimi mai amfani, da arziƙi kyakkyawa, da aiki karɓaɓɓe"
Ana karantawa bayan sallama daga sallar asuba.

## دُعَاءُ صَلَاةِ الْاسْتِخَارَةِ

## Addu`ar sallar neman zaɓin Allah yayin aiwatar da wani abu mai muhimmanci (istahara)

قَالَ جَابرُ بْنُ عَبْدِ اللَّهِ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: كَانَ رسُولُ اللَّهِ ﷺ يُعَلِّمُنَا الْاسْتِخَارَةَ فِي الْأُمُورِ كُلِّهَا كَمَا يُعَلِّمُنَا السُّورَةَ مِنَ الْقُرْآنِ، يَقُولُ: « **إِذَا هَمَّ أَحَدُكُمْ بِالْأَمْرِ فَلْيَرْكَعْ رَكْعَتَيْنِ مِنْ غَيْرِ الْفَرِيضَةِ، ثُمَّ لْيَقُلْ: اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْتَخِيرُكَ بِعِلْمِكَ، وَأَسْتَقْدِرُكَ بِقُدْرَتِكَ، وَأَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ الْعَظِيمِ؛ فَإِنَّكَ**

**تَقْدِرُ وَلَا أَقْدِرُ، وَتَعْلَمُ وَلَا أَعْلَمُ، وَأَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ، اللَّهُمَّ إِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الْأَمْرَ "وَيُسَمِّي حَاجَتَهُ" خَيْرٌ لِي فِي دِينِي وَمَعَاشِي وَعَاقِبَةِ أَمْرِي، - أَوْ قَالَ: عَاجِلِهِ وَآجِلِهِ، - فَاقْدُرْهُ لِي وَيَسِّرْهُ لِي، ثُمَّ بَارِكْ لِي فِيهِ، وَإِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الْأَمْرَ شَرٌّ لِي فِي دِينِي، وَمَعَاشِي، وَعَاقِبَةِ أَمْرِي، - أَوْ قَالَ: عَاجِلِهِ وَآجِلِهِ - فَاصْرِفْهُ عَنِّي وَاصْرِفْنِي عَنْهُ وَاقْدُرْ لِيَ الْخَيْرَ حَيْثُ كَانَ، ثُمَّ أَرْضِنِي بِهِ »**

وَمَا نَدِمَ مَنِ اسْتَخَارَ الْخَالِقَ، وَشَاوَرَ الْمَخْلُوقِينَ الْمُؤْمِنِينَ وَتَثَبَّتَ فِي أَمْرِهِ، فَقَدْ قَالَ اللَّهُ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَى: «**وَشاوِرْهُمْ فِي الْأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ**» آل عمران: (159)

Jabir ɗan Abdullah Allah ya yarda da su duka su biyun, ya ce: annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya kasance ya na koya mana istahara (addu`ar neman zaɓin Allah) a cikin dukkanin al`amuran da su ka taso mana kamar yadda ya ke koyamana (karatun) sura ta alƙur`ani, ya na cewa: idan ɗayanku ya himmantu da wani al`Amari, to ya sallaci raka`a biyu ba ta farilla ba,

sannan ya ce: «**Allaahumma innii astakhiruka bi ilmika, wa astaƙdiruka bi ƙudratika, wa as`aluka min fadhlikal aziim, fa`innaka taƙdiru walaa aƙdiru, wa ta`alamu walaa a`alamu, wa anta allaamul guyuub, Allaahumma in kunta ta`alamu anna haazal amra (wa yusammii haajatahu) khairun lii fii diinii wa ma`ashii wa aƙibati amrii (au ƙaala: ajilihi wa aajilih) faƙdurhu lii wa yassirhu lii summa baarik lii fiihi, wa in kunta ta`alamu anna haazal amra sharrun lii fii diinii wa ma`ashii wa aƙibati amrii (au ƙaala: ajilihi wa aajilih) fasrifhu annii wasrifnii anhu, waƙdur liyal khaira haisu kaana, summa ardhinii bihi**»

"ya Allah ina neman zaɓinka saboda iliminka, kuma ina neman ka bani iko (na zartar da abinda ka zaɓar mini) saboda kai ne mai iko, kuma ina roƙonka daga falalarka mai girma, lallai kai mai iko ne ni kuma ba ni da iko, kuma kai ne masani ni kuma ba ni da sani, kuma kai masanin abubuwan da suke ɓoye ne, ya Allah idan kasan cewa wannan al`Amari – sai ya ambaci buƙatar tasa – alheri ne gare ni a cikin addinina da rayuwata da ƙarshen al`amarina – a wata ruwayar: magaggaucinsa da majinkircinsa (ma`ana: anan duniya ko a lahira) – ka ƙaddara mini shi kuma ka sauƙaƙe mini shi, sannan ka sanya mini

albarka a cikinsa, idan kuma kasan wannan al`amarin sharri ne gare ni a cikin addinina da rayuwata da ƙarshen al`amarina – a wata ruwayar: magaggaucinsa da majinkircinsa (ma`ana: anan duniya ko a lahira) – ka kawar da shi daga gare ni kuma ka kawar da ni daga gare shi, ka ƙaddara mini alheri a duk inda ya ke, sannan ka sanya ni na yarda da shi (abinda ya ƙunsa na alheri ko sharri)"

Duk wanda ya nemi zaɓin mahalicci kuma ya yi shawara da taliƙai (ƳYan`uwansa mutane) kuma ya bi sannu sannu a cikin lamarin (bai yi gaggawa ba) to ba zai taɓa yin nadama ba, haƙiƙa Allah tsarki ya tabbata gare shi ya ce: «**wa shaawirhum fil amri fa`izaa azamta fatawakkal alal laahi**»

"kuma ka shawarce su cikin lamarinka, idan ka ƙuduri aiwatar da (lamarin) to ka dogara ga Allah"

## أَذْكَارُ الصَّبَاحِ وَالْمَسَاءِ

## Zikirorin safiya da maraice

الْحَمْدُ لِلَّهِ وَحْدَهُ، وَالصَّلَاةُ وَالسَّلَامُ عَلَى مَنْ لَا نَبِيَّ بَعْدَهُ.

**أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيطَانِ الرَّجِيمِ « اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ**

وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِّنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَا يَؤُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ »

"dukkan yabo ya tabbata ga Allah shi kaɗai, tsira da aminci su ƙara tabbata ga wanda ba wani annabi bayansa"

**«a`uzu billaahi minash-shaiɗaanir rajiim»**

"ina neman tsarin Allah daga shaiɗan tsinanne"

**«Allaahu laa ilaaha illaa huwal hayyul ƙayyumu laa ta`khuzuhu sinatun walaa naumun lahu maa fis samaawaati wamaa fil ardhi man zal lazii yashfa`u indahu illaa bi`iznihi ya`alamu maa baina aidiihim wamaa khalfahum walaa yuhiiɗuuna bishai`in min ilmihi illaa bimaa sha`a wasi`a kursiyyuhus samaawaati wal ardha walaa ya`uduhu hifzuhumaa wa huwal aliyyul aziimu»**

"Allah, babu wani abun bautawa na gaskiya sai shi, rayayye, mai tsayuwa da gudanar da dukkan al`amura yadda ya kamata, gyangyaɗi ba ya kama shi, haka ma barci baya riskarsa, abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙassai nasa ne, babu mai yin ceto a wajensa sai da izininsa, ya na sane da duk abinda ya ke gabansu (halittun da ke cikin

sammai da ƙassai, ma`ana abinda ke gabansu na al`amuran duniya) da abinda ke baya gare su (na al`amuran lahira) ba sa sanin komai daga iliminsa face abinda ya so (ya sanar da su) karagar sarautarsa ta yalwaci sammai da ƙassai, kuma kiyayesu (sammai da ƙassai) ba ya yi masa nauyi, kuma shi ne maɗaukaki mai girma"

« قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ * اللَّهُ الصَّمَدُ * لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ * وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ »

**«ƙul huwal laahu ahadun * Allaahus samadu * lam yalid walam yulad * walam yakun lahu kufuwan ahadu»**

"ka ce Allah ɗaya ne tak, Allah abun nufa da buƙatu, bai Haifa ba kuma ba a haife shi ba, kuma babu wani wanda ya ke tamka gare shi"

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ * مِن شَرِّ مَا خَلَقَ * وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ * وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ * وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ »

**«ƙul a`uzu birabbil falaƙi * min sharri maa khalaƙa, wamin sharri gaasiƙin izaa waƙaba, wamin sharrin naffaasaatifil uƙadi * wamin sharri haasidin izaa hasada»**

“ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin safiya, daga sharrin abinda ya halitta, da kuma sharrin dare yayin da ya kunno kai (sharrin abubuwan da dare ya ƙunsa na cutarwa) da kuma sharrin masu tofi a cikin ƙulli (masu sihiri da bokaye) da kuma sharrin mai hassada yayin da ya yi hasada ”

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ * مَلِكِ النَّاسِ * إِلَهِ النَّاسِ * مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ * الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ *مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ » بَعْدَ كُلِّ صَلَاةٍ.

**«ƙul a`uzu birabbin naas * malikin naas * ilaahin naas * min sharril waswaasil khannaas * allazii yuwaswisu fii suduurin naas * minal jinnati wannaas»**

“ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin mutane, sarkin mutane, abun bautar mutane, daga sharrin mai sanya wasuwasi mai laɓewa da noƙewa (shaiɗan)”

« أَصْبَحْنَا وَأَصْبَحَ الْمُلْكُ لِلَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، رَبِّ أَسْأَلُكَ خَيْرَ مَا فِي هَذَا الْيَوْمِ وَخَيرَ مَا

بَعْدَهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِي هَذَا الْيَوْمِ وَشَرِّ مَا بَعْدَهُ، رَبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْكَسَلِ وَسُوءِ الْكِبَرِ، رَبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابٍ فِي النَّارِ وَعَذَابٍ فِي الْقَبْرِ »

**«asbahnaa wa asbahal mulku lillaahi, wal hamdu lillaahi, laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli shai`in ƙadiir, rabbi as`aluka khaira maa fii haazal yaumi wa khaira maa ba`adahu, wa a`uzu bika min sharri maa fii haazal yaumi wa sharri maa ba`adahu, rabbi a`uzu bika minal kasali wa su`il kibari, rabbi a`uzu bika min azaabin fin naar wa azaabin fil ƙabri** »

“mun wayi gari (da amincewar Allah) kuma mulki ya wayi gari ya na mai tabbata gami da dauwama ga Allah, yabo ya tabbata ga Allah, babu abin bautawa na gaskiya sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki nasa ne, kuma yabo ya tabbata gare shi, kuma shi mai iko ne a kan komai, ya ubangiji ina roƙonka alherin da ke cikin wannan rana da alherin da ke bayanta, kuma ina neman tsarinka daga sharrin da ke cikin wannan rana da sharrin abinda ke bayanta, ya ubangijina ina neman tsarinka daga lalaci, da mummunar tsufa, ya

ubangijina ina neman tsarinka daga azaba ta wuta, da azaba a cikin ƙabari"

وَإِذَا أَمْسَى قَالَ: « أَمْسَيْنَا، وَأَمْسَى الْمُلْكُ لِلَّهِ... رَبِّ أَسْأَلُكَ خَيْرَ مَا فِي هَذِهِ اللَّيْلَةِ وَخَيْرَ مَا بَعْدَهَا، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِي هَذِهِ اللَّيْلَةِ وَشَرِّ مَا بَعْدَهَا »

« **amsainaa, wa amsal mulku lil laah… rabbi as`aluka khaira maa fii haazihil lailati wa khaira maa ba`adaha, wa a`uzu bika min sharri maa fii haazihil lailati wa sharri maa ba`adaha** »

Idan kuma da maraice ne sai ya ce: "mun shiga maraice (da amincewar Allah) kuma mulki ya shiga maraice ya na mai tabbata gami da dauwama ga Allah, ya ubangiji ina roƙonka alherin da ke cikin wannan dare da alherin da ke bayansa, kuma ina neman tsarinka daga sharrin da ke cikin wannan dare da sharrin abinda ke bayansa"

« اللَّهُمَّ بِكَ أَصْبَحْنَا، وَبِكَ أَمْسَيْنَا، وَبِكَ نَحْيَا، وَبِكَ نَمُوتُ، وَإِلَيْكَ النُّشُورُ »

«**Allaahumma bika asbahnaa, wa bika amsainaa, wa bika nahyaa, wa bika namuutu, wa ilaikan nushur**»

“ya Allah da amincewarka muka wayi gari, kuma da amincewarka muka shiga maraice, da kuma amincewarka muke rayuwa, da amincewarka muke mutuwa, kuma (ikon tayar da halittu bayan mutuwarsu) ya na gare ka ”

وَإِذَا أَمْسَى قَالَ: « **اللَّهُمَّ بِكَ أَمْسَيْنَا، وَبِكَ أَصْبَحْنَا، وَبِكَ نَحْيَا، وَبِكَ نَمُوتُ، وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ** »

**«Allaahumma bika amsainaa wa bika asbahnaa, , wa bika nahyaa, wa bika namuutu, wa ilaikan masiir»**

Idan da maraice ne sai ya ce: “ya Allah da amincewarka muka shiga yammaci, kuma da amincewarka muka wayi gari, zuwa gareka makoma ta ke”

« **اللَّهُمَّ أَنْتَ رَبِّي لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، خَلَقْتَنِي وَأَنَا عَبْدُكَ، وَأَنَا عَلَى عَهْدِكَ وَوَعْدِكَ مَا اسْتَطَعْتُ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا صَنَعْتُ، أَبُوءُ لَكَ بِنِعْمَتِكَ علي، وَأَبُوءُ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي فَإِنَّهُ لَا يَغْفِرُ الذُّنوبَ إِلَّا أَنْتَ** »

**«Allaahumma anta rabbii laa ilaaha illaa anta, ƙalaƙtanii wa ana abduka, wa ana alaa ahdika wa wa`adika mas taɗa`atu, a`uzu bika min sharri ma**

**asana`tu, abuu`u laka bi ni`imatika alayya wa abuu`u bi zanbii, fagfirlii fa innahu laa yagfiruz zunuba illaa anta**»

“ya Allah kai ne ubangijina, babu abin bautawa na gaskiya sai kai, kai ka halicceni ni kuma bawanka ne, kuma ina kan alƙawarin da na yi maka (na ƙaɗaita ka da ibada) da kuma (aikata abinda zai tabbatar mini da alƙawarin da ka yi mini na shiga aljanna) gwargwadon iyawata, ina neman tsarinka daga sharrin abinda na aikata (na saɓa maka) ina furuci da tabbatar da ni`imarka gareni, kuma ina furuci da tabbatar da zunubina, ka gafarta mini, domin ba wanda ya ke gafarta zunubai sai kai”

« **اللَّهُمَّ إِنِّي أَصْبَحْتُ أُشْهِدُكَ، وَأُشْهِدُ حَمَلَةَ عَرْشِكَ، وَمَلَائِكَتِكَ، وَجَمِيعَ خَلْقِكَ، أَنَّكَ أَنْتَ اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ وَحْدَكَ لَا شَرِيكَ لَكَ، وَأَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُكَ وَرَسُولُكَ** » أَرْبَعَ مَرَّاتٍ.

«**Allaahumma innii asbahtu ush`hiduka wa ush`hidu hamalata arshika wa malaa`ikataka, wa jamii`a khalƙika annaka antal laahu laa ilaaha illaa anta wahdaka laa shariika laka, wa anna muhammadan abduka wa rasuluka**»

“ya Allah ni na wayi gari ina mai shaidawa gareka, kuma ina shaidawa ga mala`iku, masu ɗaukar al`arshinka da (sauran) mala`ikunka, da dukkan halittunka, cewa tabbas kai ne Allah, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai kaɗai babu abokin tarayya a gareka, kuma tabbas (annabi) Muhammadu bawanka ne kuma manzonka ne” ana maimaitawa sau huɗu.

« اللَّهُمَّ مَا أَصْبَحَ بِي مِنْ نِعْمَةٍ أَوْ بِأَحَدٍ مِنْ خَلْقِكَ فَمِنْكَ وَحْدَكَ لَا شَرِيكَ لَكَ، فَلَكَ الْحَمْدُ وَلَكَ الشُّكْرُ »

**«Allaahumma maa asbaha bii min ni`matin au bi ahadin min khalƙika fa minka wahdaka laa shariika laka, falakal hamdu walakash`shukru»**

“ya Allah dukkan abinda ya wayi gari gareni na ni`ima ko ga wani daga cikin halittunka, to daga gareka ne kai kaɗai, babu abokin tarayya gareka, saboda haka yabo da godiya sun tabbata gareka kai kaɗai”

« اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي بَدَنِي، اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي سَمْعِي، اللَّهُمَّ عَافِنِي فِي بَصَرِي، لا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْكُفْرِ،

وَالفَقْرِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

«**Allaahumma aafinii fii badanii, Allaahumma aafinii fii sam`ii, Allaahumma aafinii fii basarii, laa ilaaha illaa anta, Allaahumma innii a`uzu bika minal kufri wal faƙri, wa a`uzu bika min azabil ƙabri, laa ilaaha illaa anta**»

"ya Allah ka bani lafiya a jikina, ya Allah ka ba ni lafiya a ji na, kaba ni lafiya a ganina, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai, ya Allah ina neman tsarinka daga kafirci da talauci, kuma ina neman tsarinka daga azabar ƙabari, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai" sau uku.

« حَسْبِيَ اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ عَلَيهِ تَوَكَّلتُ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ » سَبْعَ مَرَّاتٍ.

«**hasbiyal-laahu laa ilaaha illaa huwa alaihi tawakkaltu wa huwa rabbul arshil aziim**»

"Allah ya ishe ni abin dogaro, babu abin bautawa bisa cancanta sai shi, gare shi na dogara shi ne ubangijin al`arshi mai girma" sau bakwai.

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَفْوَ وَالْعَافِيَةَ: فِي دِينِي وَدُنْيَايَ وَأَهْلِي، وَمَالِي، اللَّهُمَّ اسْتُرْ عَوْرَاتِي، وَآمِنْ رَوْعَاتِي، اللَّهُمَّ احْفَظْنِي مِنْ بَيْنِ يَدَيَّ، وَمِنْ خَلْفِي، وَعَنْ يَمِينِي، وَعَنْ شِمَالِي، وَمِنْ فَوْقِي، وَأَعُوذُ بِعَظَمَتِكَ أَنْ أُغْتَالَ مِنْ تَحْتِي »

**«Allaahumma innii as`alukal afwa wal aafiyata fid duniya wal aakhirati, Allaahumma innii as`alukal afwa wal aafiyata fii diinii wa dunyaaya wa ahlii wa maalii, Allaahummas-tur auraatii, wa aamin rau`aatii, Allaahummah-faznii min baini yadayya wamin khalfii, wa an yamiinii, wa an shimaalii, wamin fauƙii, wa a`uzu bi azamatika an ugtaala min tahtii»**

“ya Allah ina roƙonka afuwa da kuɓuta daga dukkanin wata masifa a duniya da lahira, ya Allah ina roƙonka afuwa da kuɓuta daga dukkanin wata masifa a addinina da duniyata da iyalina da dukiyata, ya Allah ka yi mini sutura (ka rufa mini asiri), kuma ka sanya mini aminci da nutsuwa cikin firgicina (ka kwantar mini da hankali) ya Allah ka kiyayeni ta gabana da bayana da damana da haguna da ta sama da ni, ina kuma neman tsarinka

saboda girmanka daga zuwan masifar bazata ta ƙarƙashina (kisfewar ƙasa)"

« اللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ، رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي، وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءً، أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ »

**«Allaahumma aalimal gaibi wash`shahadati faɗiras samaawaati wal ardhi rabba kulli shai`in wa maliikahu, ash`hadu an laa ilaaha illaa anta, a`uzu bika min sharri nafsii wamin sharrish-shaiɗaan wa shirkihi, wa an aƙtarifa alaa nafsii suu`an au ajurrahu ilaa muslimin»**

"ya Allah masanin abinda ke ɓoye da wanda ke bayyane, maƙagin sammai da ƙassai ubangijin komai kuma mamallakinsa, ina shaidawa cewa babu abun bautawa bisa cancanta sai kai, ina neman tsarinka daga sharrin kaina, da kuma sharrin shaiɗan da shirkarsa, da aikatawa kaina wani mummunan abu ko in jawo shi zuwa ga wani musulmi"

« بِسْمِ اللَّهِ الَّذِي لَا يَضُرُّ مَعَ اسْمِهِ شَيْءٌ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ، وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

**«bismillahil lazii laa yadhurru ma`as mihi shai`un fil ardhi walaa fis samaa`i, wa huwas samii`ul aliim»**

"da sunan Allah wanda (ambaton) sunan shi ba ya barin wani abu daga ƙasa ko sama ya cutar (da wanda ya ambaci sunan nasa) kuma shi mai ji ne kuma masani" sau uku.

« رَضِيتُ بِاللَّهِ رَبًّا، وَبِالْإِسْلَامِ دِينًا، وَبِمُحَمَّدٍ ﷺ نَبِيًّا » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

**«radhitu billaahi rabban, wa bil islaami diinan, wabi Muhammadin sallallaahu alaihi wa sallam nabiyyan »**

"na yarda da Allah shi ne ubangijin (gaskiya) musulunci kuma shi ne addinin (gaskiya) (annabi) Muhammadu tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi, shi annabin (Allah ne " sau uku.

« يَا حَيُّ يَا قَيُّومُ بِرَحْمَتِكَ أَسْتَغِيثُ، أَصْلِحْ لِي شَأْنِي كُلَّهُ، وَلَا تَكِلْنِي إِلَى نَفْسِي طَرْفَةَ عَيْنٍ »

«**ya hayyu ya ƙayyum bi rahmatika astagiisu, aslih lii sha`anii kullahu, walaa takilnii ilaa nafsii ɗarfata ainin**»

“ya rayayye wa wanda ya ke tsayuwa da gudanar da dukkan lamura da rahamarka na ke neman agaji, ka kyautata mini sha`anina gaba ɗayansa, ka da ka barni (da dabaruna) daidai da ƙiftawar ido”

« أَصْبَحْنَا وَأَصْبَحَ الْمُلْكُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذَا الْيَوْمِ: فَتْحَهُ، وَنَصْرَهُ، وَنورَهُ، وَبَرَكَتَهُ، وَهُدَاهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِيهِ وَشَرِّ مَا بَعْدَهُ »

«**asbahnaa wa asbahal mulku lillaahi rabbil aalamiin, Allaahumma innii as`aluka khaira hazal yaumi: fathahu wa nasarahu wa nurahu wa barakatahu wa hudaahu, wa a`uzu bika min sharri maa fiihi wa sharri maa ba`adahu**»

“mun wayi gari (da amincewar Allah) kuma mulki ya wayi gari ya na mai tabbata gami da dauwama ga Allah, ya Allah ina roƙonka alherin wannan rana: (wato) buɗinta (na alheri) da nasarar da ke cikinta, da haskenta, da albarkarta, da shiriyar da ke cikinta, ina kuma neman tsarinka daga sharrin abinda ke cikinta da sharrin abinda ke bayanta”

« أَمْسَيْنَا وَأَمْسَى الْمُلْكُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ اللَّيْلَةِ: فَتْحَهَا، وَنَصْرَهَا، وَنُورَهَا، وَبَرَكَتَها، وَهُدَاهَا، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ مَا فِيهَا وَشَرِّ مَا بَعْدَها »

**«amsainaa wa amsal mulku lillaahi rabbil aalamiin, Allaahumma innii as`aluka khaira hazihil lailati: fathahaa wa nasarahaa wa nurahaa wa barakatahaa wa hudaahaa, wa a`uzu bika min sharri maa fiihaa wa sharri maa ba`adahaa»**

"mun shiga yammaci (da amincewar Allah) kuma mulki ma ya shiga yammaci ya na mai tabbata gami da dauwama ga Allah, ya Allah ina roƙonka alherin wannan dare: (wato) buɗinsa (na alheri) da nasarar da ke cikinsa, da haskensa, da albarkarsa, da shiriyar da ke cikinsa, ina kuma neman tsarinka daga sharrin abinda ke cikinsa da sharrin abinda ke bayansa"

« أَصْبَحْنا عَلَى فِطْرَةِ الْإِسْلَامِ، وَعَلَى كَلِمَةِ الْإِخْلَاصِ، وَعَلَى دِينِ نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ ﷺ، وَعَلَى مِلَّةِ أَبِينَا إِبْرَاهِيمَ، حَنِيفًا مُسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ »

**«asbahnaa alaa fiɗratil islaam, wa alaa kalimatil ikhlas, wa alaa diini nabiyyinaa Muhammadin**

**sallallaahu alaihi wa sallam, wa alaa millati abiinaa Ibrahima haniifan musliman, wamaa kaana minal mushrikiin**»

"mun wayi gari a kan addinin musulunci (addinin gaskiya) kuma akan (Imani da) Kalmar shahada (Kalmar tauhida) akan addinin annabinmu muhammadu tsira da aminci su ƙara tabbata a gare shi, kuma a kan addinin annabi Ibrahim mai karkata zuwa ga addinin gaskiya mai miƙa wuya zuwa ga Allah, bai kasance daga cikin mushirikai ba"

« **سُبْحَانَ اللَّهِ وَبِحَمْدِهِ** » مِائَةَ مَرَّةٍ.

«**subhaanal laahi wa bihamdihi**»

"tsarka ya tabbata ga Allah tare da yabo da godiya gare shi" sau ɗari.

« **لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ** » عَشْرَ مَرَّاتٍ، أَوْ مرَّةً وَاحِدَةً عِنْدَ الْكَسَلِ.

«**laa`ilaha illallahu wahdahu laa sharika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli shai`in ƙadiir**»

"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya

nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai” sau goma ko sau ɗaya yayin da mutum ya ji kasala.

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ، وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ » مِائَةَ مرَّةٍ إِذَا أَصْبَحَ.

**«laa`ilaha illal laahu wahdahu la sharika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli shai`in ƙadiir»**

“babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai” sau ɗari idan ya wayi gari.

« سُبْحَانَ اللَّهِ وَبِحَمْدِهِ: عَدَدَ خَلْقِهِ، وَرِضَا نَفْسِهِ، وَزِنَةَ عَرْشِهِ، وَمِدَادَ كَلِمَاتِهِ » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ إِذَا أَصْبَحَ.

**«subhaanal laahi wa bihamdihi adada khalƙihi wa ridha nafsihi, wa ziinata arshihi, wa midaada kalimaatihi»**

“tsarki ya tabbata ga Allah tare da yabo da godiya gare shi, gwargwadon adadin halittunsa, da yardarsa, da nauyin al`arshinsa, da iya yawan tawadar da zata iya rubuta kalmominsa” sau uku idan ya wayi gari.

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ عِلْمًا نَافِعًا، وَرِزْقًا طَيِّبًا، وَعَمَلًا مُتَقَبَّلًا » إِذَا أَصْبَحَ.

**«Allaahumma innii as`aluka ilman nafi`an, wa rizƙan ɗayyiban, wa amalan mutaƙabbalan»**
"ya Allah ina roƙon ka ilimi mai amfani, da arziƙi mai kyau, da aiki karɓaɓɓe"
Ana karantawa bayan sallar asuba.

« أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ وَأَتُوبُ إِلَيْهِ » مِائَةَ مَرَّةٍ فِي الْيَوْمِ.

**«astagfirul laaha wa atubu ilaihi»**
"ina neman gafarar Allah kuma ina tuba zuwa gare shi" sau ɗari a kowace rana.

« أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ إِذَا أَمْسَى.

**«a`uzu bi kalimaatil laahit taammaati min sharri maa khalaƙa»**
"ina neman tsari da kalmomin Allah cikakku daga sharrin abinda ya halitta" sau uku da maraice.

« اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ » عَشْرَ مَرَّاتٍ.

**«Allaahumma salli wa sallim alaa nabiyyinaa Muhammadin»**

“ya Allah ka yi kyakkyawan Ambato da aminci ga annabin mu Muhammadu” sau goma.

# أَذْكَارُ الْنَوْمِ

## Zikirorin da a ke yi yayin da za a kwanta barci

يَجْمَعُ كَفَّيْهِ ثُمَّ يَنْفُثُ فِيهِمَا فَيَقْرَأُ فِيهِمَا:

Yayin da mutum ya zo kwanciyar barci, zai haɗa tafin hannayensa biyu waje guda (kamar yadda ya ke yi idan zai roƙi Allah) sannan sai sai ya karanta waɗannan surorin ya na mai yin tofi a cikin tafukan hannayen nasa:

« قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ * اللَّهُ الصَّمَدُ * لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ * وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ »

**«ƙul huwal laahu ahadun * Allaahus samadu * lam yalid walam yulad * walam yakun lahu kufuwan ahadu»**

“ka ce Allah ɗaya ne tak, Allah abun nufa da buƙatu, bai Haifa ba kuma ba a haife shi ba, kuma babu wani wanda ya ke tamka gare shi”

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ * مِن شَرِّ مَا خَلَقَ * وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ * وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ * وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ »

**«ƙul a`uzu birabbil falaƙi * min sharri maa khalaƙa, wamin sharri gaasiƙin izaa waƙaba, wamin sharrin naffaasaatifil uƙadi * wamin sharri haasidin izaa hasada»**

"ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin safiya, daga sharrin abinda ya halitta, da kuma sharrin dare yayin da ya kunno kai (sharrin abubuwan da dare ya ƙunsa na cutarwa) da kuma sharrin masu tofi a cikin ƙulli (masu sihiri da bokaye) da kuma sharrin mai hassada yayin da ya yi hasada "

« قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ * مَلِكِ النَّاسِ * إِلَهِ النَّاسِ * مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ * الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ *مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ »

**«ƙul a`uzu birabbin naas * malikin naas * ilaahin naas * min sharril waswaasil khannaas * allazii yuwaswisu fii suduurin naas * minal jinnati wannaas»**

“ka ce ina neman tsarin (Allah) ubangijin mutane, sarkin mutane, abun bautar mutane, daga sharrin mai sanya wasuwasi mai laɓewa da noƙewa (shaiɗan)”

ثُمَّ يَمْسَحُ بِهِمَا مَا اسْتَطَاعَ مِنْ جَسَدِهِ يَبْدَأُ بِهِمَا عَلَى رَأْسِهِ وَوَجْهِهِ وَمَا أَقبَلَ مِنْ جَسَدِهِ، يفعلُ ذَلِكَ ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

sannan sai ya shafasu a iya wajen da zai iya a jikinsa, zai fara daga kansa da fuskarsa da kuma gaban jikinsa, zai aikata hakan sau uku.

« اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَا يَؤُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ »

**«Allaahu laa ilaaha illaa huwal hayyul ƙayyumu laa ta`khuzuhu sinatun walaa naumun lahu maa fis samaawaati wamaa fil ardhi man zal lazii yashfa`u indahu illaa bi`iznihi ya`alamu maa baina aidiihim wamaa khalfahum walaa yuhiiɗuuna bishai`in min ilmihi illaa bimaa sha`a wasi`a**

**kursiyyuhus samaawaati wal ardha walaa ya`uduhu hifzuhumaa wa huwal aliyyul aziimu**» “Allah, babu wani abun bautawa na gaskiya sai shi, rayayye, mai tsayuwa da gudanar da dukkan al`amura yadda ya kamata, gyangyaɗi ba ya kama shi, haka ma barci baya riskarsa, abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙassai nasa ne, babu mai yin ceto a wajensa sai da izininsa, ya na sane da duk abinda ya ke gabansu (halittun da ke cikin sammai da ƙassai, ma`ana abinda ke gabansu na al`amuran duniya) da abinda ke baya gare su (na al`amuran lahira) ba sa sanin komai daga iliminsa face abinda ya so (ya sanar da su) karagar sarautarsa ta yalwaci sammai da ƙassai, kuma kiyayesu (sammai da ƙassai) ba ya yi masa nauyi, kuma shi ne maɗaukaki mai girma”

« آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَمَلآئِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لاَ نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِنْ رُسُلِهِ وَقَالُواْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ * لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ رَبَّنَا لاَ تُؤَاخِذْنَا إِنْ نَسِينَا أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَا إِصْراً كَمَا

حَمَلْتَهُ عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِ وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَآ أَنْتَ مَوْلَانَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ »

**«aamanar rasulu bimaa unzila ilaihi min rabbihi wal mu`uminuuna kullun aamannaa bil laahi wa malaa`ikatihi wa kutubihi wa rusulihi laa nufarriƙu baina ahadin min rusulih wa ƙaaluu sami`inaa wa aɗa`anaa gufuraanaka rabbanaa wa ilaaikal masiir * laa yukalliful laahu nafsan illaa wus`ahaa lahaa maa kasabat wa alaiha maktasabat rabbanaa laa tu`aakhiznaa in nasiinaa au akhɗa`anaa rabbanaa walaa tahmil alainaa isran kamaa hamaltahu alal laziina min ƙablinaa rabbanaa walaa tuhammilnaa maa laa ɗaaƙata lanaa bihi wa`afu annaa wagfir lanaa warhamnaa anta maulaanaa fansurnaa alal ƙaumil kaafiriin**»

“manzon Allah yayi Imani da abinda a ka saukar zuwa gare shi (na wahayi) daga ubangijin shi, haka ma muminai (sun yi Imani) kowanensu ya yi Imani da Allah da mala`ikunsa da littattafansa da manzanninsa, ba ma rarrabewa tsakanin ɗaya daga cikin manzanninsa (dukkaninsu mun yi Imani dasu) (muminai suka ce: mun ji kuma mun yi ɗa`a

gafararka muke nema ya ubamgijinmu kuma makoma gareka ta ke.
Allah ba ya kallafa wa wata rai (abinda ba za ta iya aikatawa ba) sai gwargwadon abinda ta ke iya aikatawa, abinda ta aikata na lada ta cancance shi, kuma abinda ta aikata na zunubi ya na nan a kanta, ya ubangijinmu ka da ka kamamu idan mun yi mantuwa (mun yi ba daidai ba) ko mun yi kuskure, ya ubangijinmu ka da ka ɗaura mana wani nauyi (da ba za mu iya ɗauka ba) kamar yadda ka ɗaura shi a bisa wuyayen waɗanda suka gabacemu, ya ubangijinmu ka da kuma ka sa mu ɗauki abinda ba za mu iya da shi ba, kuma ka yi mana afuwa ka gafarta mana ka jiƙanmu, kai ne majiɓininmu, saboda haka ka taimakemu a kan mutanen nan kafurai"

« بِاسْمِكَ رَبِّي وَضَعْتُ جَنْبِي، وَبِكَ أَرْفَعُهُ، فَإِنْ أَمْسَكْتَ نَفْسِي فَارْحَمْهَا، وَإِنْ أَرْسَلْتَهَا فَاحْفَظْهَا، بِمَا تَحْفَظُ بِهِ عِبَادَكَ الصَّالِحِينَ »

**«bismika rabbii wadha`atu janbii, wa bika arfa`uhu, fa`in amsakta nafsii farhamhaa, wa in arsaltaha fahfazha bimaa tahfaza bihi ibaadakas saalihiin»**

"da sunanka ya ubangijina na kwanta, kuma da yardarka zan tashi, idan ka karɓi raina to ka yi mata rahama, idan kuma ka saketa (ka sake dawo mini da ita bayan na tashi daga barci) to ka kiyaye ta da abinda ka ke kiyaye bayinka na kwarai da shi"

« اللَّهُمَّ إِنَّكَ خَلَقْتَ نَفْسِي وَأَنْتَ تَوَفَّاهَا، لَكَ مَمَاتُهَا وَمَحْيَاهَا، إِنْ أَحْيَيْتَهَا فَاحْفَظْهَا، وَإِنْ أَمَتَّهَا فَاغْفِرْ لَهَا، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَافِيَةَ »

**«Allaahumma innaka khalaƙta nafsii wa anta tawaffaahaa, laka mamaatuhaa wa mahyaahaa, in ahyaitahaa fahfazhaa, wa in amattahaa fagfir lahaa. Allaahumma innii as`alukal aafiyata»**

"ya Allah kai ne ka halicci raina kuma kai ne ka ke karɓarsa, kai ne kaɗai ka ke da ikon kashe shi da raya shi, idan ka raya shi ka kiyaye shi, idan kuma ka kashe shi to ka gafarta masa. Ya Allah ina roƙonka rangwame"

« اللَّهُمَّ قِنِي عَذَابَكَ يَوْمَ تَبْعَثُ عِبَادَكَ »

**«Allaahumma ƙinii azabaka yauma tab`asu ibadaka»**

"ya Allah ka kare ni daga azabarka ranar da kake tayar da bayinka (bayan mutuwarsu)"

« بِاسْمِكَ اللَّهُمَّ أَمُوتُ وَأَحْيَا »

«**bismikal laahumma amutu wa ahyaa**»
“da sunanka ya Allah nake mutuwa kuma nake rayuwa”

« "سُبْحَانَ اللَّهِ" ثَلَاثًا وَثَلَاثِينَ، "وَالْحَمْدُ لِلَّهِ" ثَلَاثًا وَثَلَاثِينَ، "وَاللَّهُ أَكْبَرُ" أَرْبَعًا وَثَلَاثِينَ »

«**subhaanal laah (**salaasan wa salaasiina**) wal hamdu lil laah (**salaasan wa salaasiina**) wallaahu akbar (**arba`an wa salaasiina**)**»
“tsarka ya tabbata ga Allah, yabo da godiya sun tabbata ga Allah, Allah shi ne mafi girma” biyun farko sau talatin da uku uku, na ƙarshen kuma sau talatin da huɗu.

« اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَرَبَّ الْأَرْضِ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، رَبَّنَا وَرَبَّ كُلِّ شَيْءٍ، فَالِقَ الْحَبِّ وَالنَّوَى، وَمُنْزِلَ التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ، وَالْفُرْقَانِ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ كُلِّ شَيْءٍ أَنْتَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهِ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الْأَوَّلُ فَلَيْسَ قَبْلَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الْآخِرُ فَلَيسَ بَعْدَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الظَّاهِرُ فَلَيْسَ

فَوْقَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الْبَاطِنُ فَلَيْسَ دُونَكَ شَيْءٌ، اقْضِ عَنَّا الدَّيْنَ وَأَغْنِنَا مِنَ الْفَقْرِ »

**«Allaahumma rabbas samaawaatis sab`i, wa rabbal ardhi wa rabbal arshil aziim, rabbanaa wa rabba kulli shai`in, faaliƙal habbi wan nawaa, wa munzilat tauraati wal injiili wal furƙan, a`uzu bika min sharri kulli shai`in anta aakhizun bi naasiyatihi. Allaahumma antal awwalu falai`sa ƙablaka shai`un, wa antal aakhiru falai`sa ba`adaka shai`un, wa antaz zaahiru falai`sa fauƙaka shai`un, wa antal baɗinu falai`sa dunaka shai`un, iƙdhi annaad daina wa agninaa minal faƙri**»

"ya Allah ubangijin sammai bakwai, ubangijin ƙasa, ubangijin al`arshi mai girma, ubangijinmu kuma ubangijin kowane abu, mai tsaga kwayar tsiro (ya fitar da tsiro daga gare ta ta yi girma ta amfanar) da kwallon dabino (ya fitar da itaciya daga gare shi) kuma mai saukar da littafin Attaura da Injila da Alƙur`ani, ina neman tsarinka daga sharrin dukkanin wani abu wanda kai ne mai riƙe da makwarkwaɗarsa. Ya Allah kai ne na farko babu wani abu kafin kai, kuma kai ne na ƙarshe babu wani abu da zai yi saura bayanka (sai abinda ka so)

kai ne kuma na bayyane babu wani abu a samanka (ma`ana kai ne marinjayi babu mai rinjayarka) kai ne kuma na ɓoyayye babu wani abu da yake ɓuya gare ka, ka biya mana bashi kuma ka wadatar da mu daga barin talauci"

« الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنَا وَسَقَانَا، وَكَفَانَا، وَآوَانَا، فَكَمْ مِمَّنْ لَا كَافِيَ لَهُ وَلَا مُؤْوِيَ »

**«alhamdu lil laahil lazii aɗ`amanaa wa saƙaanaa wa kafaanaa wa aawaanaa, fakam minman laa kaafiya lahu walaa mu`uwiya»**

"yabo da godiya sun tabbata ga Allah wanda ya ciyar da mu ya kuma shayar da mu, ya isar mana daga (dukkan sharri/ya wadatar da mu) ya bamu makoma (bai barmu muna yawo kamar dabbobi ba) nawa ne waɗanda ba su da mai isar musu da mai ba su makoma"

« اللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ، رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي، وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءًا، أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ »

«Allaahumma **aalimal gaibi wash`shahadati faɗiras samaawaati wal ardhi rabba kulli shai`in wa maliikahu, ash`hadu an laa ilaaha illaa anta, a`uzu bika min sharri nafsii wamin sharrish-shaiɗaan wa shirkihi, wa an aƙtarifa alaa nafsii suu`an au ajurrahu ilaa muslimin**»

“ya Allah masanin abinda ke ɓoye da wanda ke bayyane, maƙagin sammai da ƙassai ubangijin komai kuma mamallakinsa, ina shaidawa cewa babu abun bautawa bisa cancanta sai kai, ina neman tsarinka daga sharrin kaina, da kuma sharrin shaiɗan da shirkarsa, da aikatawa kaina wani mummunan abu ko in jawo shi zuwa ga wani musulmi”

« يَقْرَأُ: "الم" تَنْزِيلُ، السَّجْدَةِ، وَتَبَارَكَ الَّذي بِيَدِهِ الْمُلْكُ »

Zai karanta suratus sajada “alif lam mim * tanziilul”

« اللَّهُمَّ أَسْلَمْتُ نَفْسِي إِلَيْكَ، وَفَوَّضْتُ أَمْرِي إِلَيْكَ، وَوَجَّهْتُ وَجْهِي إِلَيْكَ، وَأَلْجَأْتُ ظَهْرِي إِلَيْكَ، رَغْبَةً وَرَهْبَةً إِلَيْكَ، لَا مَلْجَأَ وَلَا مَنْجَا مِنْكَ إِلَّا إِلَيْكَ، آمَنْتُ بِكِتَابِكَ الَّذِي أَنْزَلْتَ، وَبِنَبِيِّكَ الَّذِي أَرْسَلْتَ »

**«Allaahumma aslamtu nafsii ilaika, wa fawwadhtu amrii ilaika, wa wajjahtu wajhii ilaika,**

**wa alja`atu zahrii ilaika, ragbatan wa rahbatan ilaika, laa malja`a walaa manjaa minka illaa ilaika, aamantu bi kitabikal lazii anzalta, wabi nabiyyikal lazii arsalta**»

"ya Allah na miƙa kai na kacokan zuwa gareka, kuma na maida lamarina zuwa gareka, na fuskantar da ibadata zuwa gareka, na kuma jingina bayana gareka (na dogara da kai) ina mai kwaɗayin samun alhairanka da tsoron azabarka da fushinka, babu mafaka ba matsira daga faɗawa zuwa ga uƙubarka face an koma zuwa gareka ta hanyar bin umarninka, na yi Imani da littafinka wannan wanda kasaukar, da kuma annabinka wanda ka aiko"

## الدُّعَاءُ إِذَا تَقَلَّبَ لَيْلًا

## Addu`ar da mutum zai yi yayin da ya juya daga wannan ɓarin zuwa wannan ɓarin a cikin kwanciyar barci

**« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهّارُ، رَبُّ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ »**

«**laa ilaaha illal laahul waahidul ƙahhaar, rabbus samaawaati wal ardhi wamaa bainahumal aziizul gaffaar**»

“babu abin bautawa na gaskiya sai Allah makaɗaici buwayi ubangijin sammai da ƙasa da abinda ke tsakaninsu mabuwayi mai yawan gafara”

## دُعَاءُ الْفَزَعِ فِي النَّوْمِ وَمَنْ بُلِيَ بِالْوَحْشَةِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya firgita a cikin barcinsa, da kuma addu`ar da wanda a ka jarabce shi da kewar wani abinda ransa ya ke so har ta kai ga ya kasa barci zai yi

« أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ غَضَبِهِ وَعِقَابِهِ، وَشَرِّ عِبَادِهِ، وَمِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ وَأَنْ يَحْضُرُونِ »

**«a`uzu bi kalimaatil laahit taammaati min gadabihi wa iƙabihi wa sharri ibaadihi, wamin sharri hamazaatish shayaaɗiini wa an yahdhiruni»**
“ina neman tsari da kalmomin Allah cikakku daga (aikata abinda zai jawo mini) fushinsa da uƙubarsa, da kuma sharrin bayinsa da kuma wasuwasin shaiɗanu, da kuma kada su zo mini (su shigo cikin lamurana)”

## مَا يَفْعَلُ مَنْ رَأَى الرُّؤْيَا أَوِ الْحِلْمَ

## Abinda wanda ya yi mafarki mara kyau zai aikata

« يَنْفُثُ عَنْ يَسَارِهِ ثَلَاثًا »

«يَسْتَعِيذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيطَانِ وَمِنْ شَرِّ مَا رَأَى ثَلَاثَ مَرَّاتٍ»

« لَا يُحَدِّثْ بِهَا أَحَداً »

« يَتَحَوَّلُ عَنْ جَنْبِهِ الَّذِي كَانَ عَلَيْهِ »

« يَقُومُ يُصَلِّي إِنْ أَرَادَ ذَلِكَ »

Wanda ya yi mummunan mafarki a cikin barcinsa Zai yi tofi a ɓarinsa na hagu sau uku.

Sannan ya nemi tsarin Allah daga shaiɗan da kuma sharrin abinda ya gani, sau uku.

Kada ya ba kowa labarin wannan mafarkin.

Sannan sai ya juya daga ɓarin da yake kwance a kansa (ma`ana idan ya na kwance ne a kan kwuiɓinsa na hagu to ya juya zuwa na dama, idan a na dama ne ya juya na hagu.

Sannan idan ya so ya tashi ya sallaci abinda ya sauwaƙa na ƙiyamul laili (nafilfilin dare)

# دُعَاءُ قُنُوتِ الْوِتْرِ

# Addu`ar da a ke yi yayin alƙunutin witiri

« اللَّهُمَّ اهْدِنِي فِيمَنْ هَدَيْتَ، وَعَافِنِي فِيمَنْ عَافَيْتَ، وَتَوَلَّنِي فِيمَنْ تَوَلَّيْتَ، وَبَارِكْ لِي فِيمَا أَعْطَيْتَ، وَقِنِي شَرَّ مَا قَضَيْتَ؛ فَإِنَّكَ تَقْضِي وَلَا يُقْضَى عَلَيْكَ، إِنَّهُ لَا يَذِلُّ مَنْ وَالَيْتَ، وَلَا يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ، تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ »

**«Allaahummahdinii fiiman hadaita, wa aafinii fiiman aafaita, wa aafinii fii man aafaita, wa tawallanii fii man tawallaita, wa baarik lii fiimaa a`aɗaita, wa ƙinii sharra maa ƙadaita, fa innaka taƙdhii walaa yuƙdhaa alaika, innahu laa yazillu man waalaita, (walaa ya`izzu man aadaita) tabaarakta rabbanaa wa ta`aalaita»**

“ya Allah ka shiryar da ni (na zama) cikin waɗanda ka shiryar, ka yi mini rangwame daga dukkan masifu (na zama) cikin waɗanda ka yiwa rangwame, ka jiɓinci lamarina (na zama) cikin waɗanda ka jiɓinci lamarinsu, ka sanya mini albarka a cikin abinda ka ba ni, ka kiyaye ni daga sharrin abinda ka ƙaddara (faruwarsa gare ni mara kyau) domin kai ne kake hukunci babu wanda ya ke hukunci a kanka, tabbas duk wanda ka jiɓinci

lamarinsa ba zai wulaƙanta ba, wanda kuma ka ƙi shi ba zai ɗaukaka ba, albarkatunka sun yawaita ya ubangijinmu kuma ka ɗaukaka”

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْكَ، لَا أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ، أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ »

**«Allaahumma innii a`uzu bi ridhaka min sakhɗika, wabi mu`aafaatika min uƙuubatika, wa a`uzu bika minka, laa uhsii Sanaa`an alaika anta kamaa asnaita alaa nafsika»**

“ya Allah lallai ni ina neman tsari da yardarka daga fushinka, da kuma rangwamenka daga uƙubarka, kuma ina neman tsari da kai daga azabarka da fushinka, ba na iya kaiwa maƙura wajen yabo a gareka kamar yadda ka yabi kanka”

« اللَّهُمَّ إِيَّاكَ نَعْبُدُ، وَلَكَ نُصَلِّي وَنَسْجُدُ، وَإِلَيْكَ نَسْعَى وَنَحْفِدُ، نَرْجُو رَحْمَتَكَ، وَنَخْشَى عَذَابَكَ، إِنَّ عَذَابَكَ بِالْكَافِرِينَ مُلْحَقٌ، اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْتَعِينُكَ، وَنَسْتَغْفِرُكَ، وَنُثْنِي عَلَيْكَ الْخَيْرَ، وَلَا نَكْفُرُكَ، وَنُؤْمِنُ بِكَ، وَنَخْضَعُ لَكَ، وَنَخْلَعُ مَنْ يَكْفُرُكَ »

**«Allaahumma iyyaka na`abudu wa laka nusallii wa nasjudu, wa ilaika nas`aa wa nahfidu, narjuu rahmataka wa nakh`shaa azaabaka, inna azaabaka bil kuffaari mulhiƙun. Allaahumma innaa nasta`iinuka, wa nastagfiruka, wa nusnii alaikal khaira walaa nakfuruka, wa nu`uminu bika wa nakhdha`u laka wa nakhla`u man yakfuruka»**

"ya Allah gare ka kaɗai muke bauta kuma gareka kaɗai muke sallah da sujada, kuma zuwa gare ka muke dagewa da ƙoƙari (wajen bauta maka) kuma muke gaggawa (wajen zartar da umarninka) muna fatan samun rahamarka kuma muna jin tsoron azabarka, lallai azabarka ga kafirai mai tabbatace ba makawa. Ya Allah muna neman taimakonka kuma muna neman gafararka, kuma muna ma ka yabo na alheri ba ma butulce maka, kuma muna yin Imani da kai muna ƙasƙan da kai gareka, muna rabuwa da duk wanda ya kafirce maka "

## الذِّكْرُ عَقِبَ السَّلَامِ مِنَ الْوِتْرِ

## Addu`ar da a ke yi bayan sallama daga witiri

« **سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْقُدُّوسِ** » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ وَالثَّالِثَةُ يَجْهَرُ بِهَا وَيَمُدُّ بِهَا صَوْتَهُ يَقُولُ: « **رَبِّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ** »

**«subhaanal malikil ƙudduus»**

“tsarki ya tabbata ga sarki mai cikakken iko mai tsarkaka daga dukkan wata tawaya”
sau uku, sai dai zai ɗaga murya ana ukun, sannan ya ƙara da faɗin: «**rabbil malaa`ikati warruuh**» “ubangijin mala`iku da Jibrilu”

## دُعَاءُ الْهَمّ وَالْحَزَنِ

## Addu`ar da a ke yi a halin damuwa da baƙin ciki

« اللَّهُمَّ إِنِّي عَبْدُكَ، ابْنُ عَبْدِكَ، ابْنُ أَمَتِكَ، نَاصِيَتِي بِيَدِكَ، مَاضٍ فِيَّ حُكْمُكَ، عَدْلٌ فِيَّ قَضَاؤُكَ، أَسْأَلُكَ بِكُلِّ اسْمٍ هُوَ لَكَ، سَمَّيْتَ بِهِ نَفْسَكَ، أَوْ أَنْزَلْتَهُ فِي كِتَابِكَ، أَوْ عَلَّمْتَهُ أَحَدًا مِنْ خَلْقِكَ، أَوِ اسْتَأْثَرْتَ بِهِ فِي عِلْمِ الْغَيْبِ عِنْدَكَ، أَنْ تَجْعَلَ الْقُرْآنَ رَبِيعَ قَلْبِي، وَنُورَ صَدْرِي، وَجَلَاءَ حُزْنِي، وَذَهَابَ هَمِّي »

**«Allaahumma innii abduka ibnu abdika ibnu amatika, naasiyatii biyadika, maadhin fiiyya hukmuka, adlun fiiyya ƙadha`uka, as`aluka bi kullis min huwa laka sammaita bihi nafsaka, au anzaltahu fii kitaabika, au allamtahu ahadan min khalƙika, awis ta`asarta bihi fii ilmil gaibi indaka,**

**an taj`alal ƙur`aana rabii`a ƙalbii, wa nuura sadrii, wa jalaa`a huznii, wa zahaaba hammii**»

“ya Allah ni bawanka ne, ɗan bawanka, ɗan baiwarka, maƙwarƙwaɗata a hannunka ta ke, hukuncinka zartaccene a kai na, (duk irin) hukuncin da ka zartar a kai na adalci ne, ina roƙonka da dukkanin wani suna naka wanda ka ambaci kanka da shi ko ka saukar da shi a cikin littafinka ko ka sanar da wani daga cikin halittunka shi, ko kuma ka keɓance kanka da saninsa a ilimin da ke wajenka na sanin abinda ke fake, da ka sanya alƙur`ani ya zama (kamar lokacin) kaka ga zuciyata, (ma`ana: farin cikin zuciyata, domin a lokacin kaka ne a ke girbar amfanin gona, sai abinci ya yalwata, farin ciki ya wanzu ga mutane) kuma ya zama hasken ƙirjina, da kuma yayewar baƙin cikina, da tafiyar da damuwata”

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحَزَنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ، وَالْبُخْلِ وَالْجُبْنِ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ »

«**Allaahumma innii a`uzu bika minal hammi wal hazani, wal ajzi wal kasali, wal bukhli wal jubni, wa dhal`id daini wa galabatir rijaal**»

“ya Allah ina neman tsarinka daga damuwa da baƙin ciki, da kuma gajiyawa da lalaci, da kuma

rowa da ragwanci, da nauyin bashi da kuma rinjayen mazaje (fin ƙarfi na azzalumai)"

## دُعَاءُ الْكَرْبِ

## Addu`ar da a ke yi domin gusar da ƙunci

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ الْعَظِيمُ الْحَلِيمُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ رَبُّ السَّمَوَاتِ وَرَبُّ الْأَرْضِ وَرَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ »

**«laa ilaaha illal laahul aziimul haliim, laa ilaaha illal laahu rabbul arshil aziim, laa ilaaha illal laahu rabbus samaawaati wa rabbul ardhi wa rabbul arshil kariim »**

"babu abin bautawa na gaskiya sai Allah mai girma mai juriya, babu abin bautawa na gaskiya sai Allah ubangijin al`arshi mai girma, babu abin bautawa na gaskiya sai Allah ubangijin sammai kuma ubangijin ƙasa ubangijin al`arshi mai karamci"

« اللَّهُمَّ رَحْمَتَكَ أَرْجُو، فَلَا تَكِلْنِي إِلَى نَفْسِي طَرْفَةَ عَيْنٍ، وَأَصْلِحْ لِي شَأْنِي كُلَّهُ، لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ »

**«Allaahumma rahmataka arjuu falaa takilnii ilaa nafsii ɗarfata ai`nin, wa aslih lii sha`anii kullahu, laa ilaaha illaa anta»**

“ya Allah rahamarka nake fatan (samu) ka da ka barni da dabaruna gwargwadon ƙiftawar ido, kuma ka gyara mini sha`anina dukkansa, babu abin bautawa na gaskiya sai kai”

« لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ سُبْحَانَكَ إِنِّي كُنْتُ مِنَ الظَّالِمِينَ »

**«laa ilaaha illaa anta subhaanaka innii kuntu minaz zaalimin»**

“babu abin bautawa na gaskiya sai kai (Allah) tsarki ya tabbata gareka tabbas ni na kasance daga cikin masu zaluntar kawunansu”

« اللَّهُ اللَّهُ رَبِّي لَا أُشْرِكُ بِهِ شَيْئًا »

**«Allahu Allahu rabbii, laa ushrika bihi shai`an»**

“ya Allah, ya Allah ubangijina, ba na haɗashi da wani (a cikin bautawa)”

## دُعَاءُ لِقَاءِ الْعَدُوِّ وَذِي السُّلْطَانِ

## Addu`ar da a ke yi yayin haɗuwa da abokan gaba ko wani mai iko da a ke jin tsoron cutarwarsa

«اللَّهُمَّ إِنَّا نَجْعَلُكَ فِي نُحُورِهِم، وَنَعُوذُ بِكَ مِنْ شُرُورِهِمْ»

**«Allaahumma innaa naj`aluka fii nuhuurihim, wa na`uzu bika min shururihim»**

“ya Allah mu muna sanya ka a gabansu (ka shiga tsakaninmu dasu) kuma muna neman tsarinka daga sharrance sharrancensu”

« اللَّهُمَّ أَنْتَ عَضُدِي، وَأَنْتَ نَصِيرِي، بِكَ أَحُولُ وَبِكَ أَصُولُ، وَبِكَ أُقَاتِلُ »

**«Allaahumma anta adhudii, wa anta nasiirii, bika ahuulu wa bika asuulu wa bika uƙaatilu»**

“ya Allah kai ne mai ƙarfafa ni, kuma kai ne mai taimako na, da (taimakon ka) nake (aiwatar da dukkan) dabarun yaƙi, da kuma taimakonka nake kai hari, da taimakonka kuma nake yaƙi”

« حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ »

**«hasbunal laahu wa ni`imal wakiil»**

“Allah ya isar mana (abun dogaro) madalla da (wannan) abun dogaron”

# دُعَاءُ مَنْ خَافَ ظُلْمَ السُّلْطَانِ

# Addu`ar da mutum zai yi idan ya ji tsoron zaluncin wani mai iko

« اللَّهُمَّ ربَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، كُنْ لِي جَارًا مِنْ فُلَانِ بْنِ فُلَانٍ، وَأَحْزَابِهِ مِنْ خَلَائِقِكَ، أَنْ يَفْرُطَ عَلَيَّ أَحَدٌ مِنْهُمْ أَوْ يَطْغَى، عَزَّ جَارُكَ، وَجَلَّ ثَنَاؤُكَ، وَلَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ »

**«Allaahumma rabbas samaawaatis sab`i wa rabbal arshil aziim, kun lii jaaran min fulaanib-ni fulaanin wa ahzaabihi min khalaa`iƙika an yafruɗa alayya ahadun min hum au yaɗgaa, azza jaaruka wa jalla Sanaa`uka, wa laa ilaaha illaa anta»**

“Allah ubangijin sammai bakwai kuma ubangijin al`arshi mai girma, ka kasance mai ba ni kariya daga (sharrin) wane ɗan wane (sai ya ambaci sunansa) da rundunarsa daga cikin halittunka, ka da wani daga cikinsu ya yi gaggawar cutar da ni, ko ya ƙetare iyaka (a kai na) kariyarka ta buwaya (ta buwayi duk wani mai zalunci) yabonka ya girmama, babu abin bautawa bisa cancanta sai kai”

« اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَعَزُّ مِنْ خَلْقِهِ جَمِيعًا، اللَّهُ أَعَزُّ مِمَّا أَخَافُ وَأَحْذَرُ، أَعُوذُ بِاللَّهِ الَّذِي لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ، الْمُمْسِكِ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ أَنْ يَقَعْنَ عَلَى الْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِ، مِنْ شَرِّ عَبْدِكَ فُلَانٍ، وَجُنُودِهِ وَأَتْبَاعِهِ وَأَشْيَاعِهِ، مِنْ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ، اللَّهُمَّ كُنْ لِي جَارًا مِنْ شَرِّهِمْ، جَلَّ ثَنَاؤُكَ وَعَزَّ جَارُكَ، وَتَبَارَكَ اسْمُكَ، وَلَا إِلَهَ غَيْرُكَ » ثَلَاثَ مَرَّاتٍ.

**«Allahu akbar, Allahu a`azzu min khalƙihi jamii`an, Allahu a`azzu mimmaa akhaafu wa ahzaru, a`uzu bil laahil lazii laa ilaaha illaa huwa, almumsikis samaawaatis sab`i an yaƙa`ana alal ardhi illaa bi iznihi, min sharri abdika fulaanin wa junudihi, wa atbaa`ihi wa ashyaa`ihi, minal jinni wal insi, Allaahumma kun lii jaaran min sharrihim, jalla Sanaa`uka wa azza jaaruka, wa tabaarakas muka, walaa ilaaha gairuka»**

"Allah shi ne mafi girma, Allah shi ne mafi buwaya daga dukkanin halittunsa, Allah shi ne mafi buwaya daga abinda nake jin tsoronsa kuma nake shayinsa, ina neman tsarin Allah wanda babu abin bautawa na gaskiya sai shi, mai riƙe da sammai bakwai daga faɗowarsu a kan ƙasa sai da izininsa, (ina neman

tsarinka) daga sharrin bawanka wane (sai ya ambaci sunansa) da kuma rundunarsa da mabiyansa, da mataimakansa (magoya bayan shi) (ina kuma neman tsarinka) daga (sharrin) aljanu da mutane, ya Allah ka kasance mai kariya gareni daga sharrinsu, yabonka ya girmama, kariyarka ta buwaya, albarkatun sunanka kuma sun yawaita, babu abin bautawa na gaskiya wanda ba kai ba" sau uku.

## الدُّعَاءِ عَلَى الْعَدُوِّ

## Mummunar addu`a a kan abokin gaba

« اللَّهُمَّ مُنْزِلَ الْكِتَابِ، سَرِيعَ الْحِسَابِ، اهْزِمِ الْأَحْزَابَ، اللَّهُمَّ اهزِمْهُمْ وَزَلْزِلْهُمْ »

**«Allaahumma munzilal kitaabi, sari`ul hisaabi, ihzimil ahzaaba, Allaahummah-zimhum wa zalzilhum»**

"ya Allah mai saukar da littafi, mai gaggauta sakamako, ka karya ƙungiyoyin abokan gaba, ya Allah ka karyasu, ka saukar musu da masifar da zata girgizasu"

# مَا يَقُولُ مَنْ خَافَ قَوْمًا

# Addu`ar da wanda ya ji tsoron wasu mutane zai yi

« اللَّهُمَّ اكْفِنِيهِمْ بِمَا شِئْتَ »

«**Allaahummak-fiiniihim bimaa shi`ita**»
"ya Allah ka isar mini (daga duk wani sharrinsu) da abinda ka so (ka isar mini da shi, na yin maganinsu)"

# دُعَاءُ مَنْ أَصَابَهُ شَكٌّ فِي الْإِيمَانِ

# Addu`ar da wanda a ka jarbce shi da kokonto a cikin imaninsa zai yi

« يَسْتَعِيذُ بِاللَّهِ »

« يَنْتَهِي عَمَّا وَسْوَسَ فِيهِ »

يَقُولُ: « آمَنْتُ بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ »

"zai nemi tsarin Allah"
"ya kawar da tunaninsa daga abinda ya ke wasuwasi a cikinsa"
Sannan ya ce: «**aamantu bil laahi wa rasuulihi**»
"na yi Imani da Allah da kuma manzonsa"

يَقْرَأُ قَوْلَهُ تَعَالَى: « **هُوَ الْأَوَّلُ وَالْآخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ** » الحديد: (3)

Sannan ya karanta faɗinsa maɗaukakin sarki: «**huwal awwalu wal aakhiru waz zaahiru wal baaɗinu, wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir**»

"Allah, shi ne na farko, shi ne na ƙarshe, shi ne bayyananne, kuma shi ne ɓoyayye, kuma shi mai iko ne a kan komai"

## دُعَاءُ قَضَاءِ الدَّينِ

## Addu`ar biyan bashi

« **اللَّهُمَّ اكْفِنِي بِحَلَالِكَ عَنْ حَرَامِكَ، وَأَغْنِنِي بِفَضْلِكِ عَمَّنْ سِوَاكَ** »

«**Allaahummak-finii bi halaalika an haraamika, wa agninii bifadhlika amman siwaaka**»

"ya Allah ka wadatar da ni da abinda ka halatta mini ga barin abinda ka haramta mini, kuma ka wadatar da ni da falalarka ga barin (nema a wajen) waninka"

« **اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحَزَنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ، وَالْبُخْلِ وَالْجُبْنِ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ** »

**«Allaahumma innii a`uzu bika minal hammi wal hazani, wal ajzi wal kasali, wal bukhli wal jubni, wa dhal`id daini wa galabatir rijaal»**
"ya Allah ina neman tsarinka daga damuwa da baƙin ciki, da kuma gajiyawa da lalaci, da kuma rowa da ragwanci, da nauyin bashi da kuma rinjayen mazaje (fin ƙarfi na azzalumai)"

## دُعَاءُ الْوَسْوَسَةِ فِي الصَّلَاةِ وَالْقِرَاءَةِ

## Addu`ar da wanda a ka jarabce shi da wasuwasi a cikin salla da karatu zai yi

«أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيطَانِ الرَّجِيمِ» وَاتْفُلْ عَلَى يَسَارِكَ ثلاثا.

**«a`uzu billaahi minash shaiɗanir rajiim»**
"ina neman tsarin Allah daga shaiɗan tsinanne" ka yi tofi a ɓarinka na hagu sau uku.

## دُعَاءُ مَنِ اسْتَصْعَبَ عَلَيْهِ أَمْرٌ

## Addu`ar da mutun zai yi yayin da wani al`Amari ya tsananta a gare shi

« اللَّهُمَّ لَا سَهْلَ إِلَّا مَا جَعَلْتَهُ سَهْلًا، وَأَنْتَ تَجْعَلُ الْحَزْنَ إِذَا شِئْتَ سَهْلًا »

**«Allaahumma laa sahla illaa maa ja`altahu sahlan, wa anta taj`alul hazna izaa shi`ita sahlan»**

“ya Allah babu wani abu mai sauƙi face abinda ka sanya ya zama mai sauƙi, kuma kai ka na sanya baƙin ciki (tsanani) idan ka so ya zama sauƙi”

## مَا يَقُولُ وَيَفْعَلُ مَنْ أَذْنَبَ ذَنْبًا

## Abin da wanda ya aikata wani zunubi zai faɗa kuma ya aikata

« مَا مِنْ عَبْدٍ يُذنِبُ ذَنْبًا فَيُحْسِنُ الطُّهُورَ، ثُمَّ يَقُومُ فَيُصَلِّي رَكْعَتَيْنِ، ثُمَّ يَسْتَغْفِرُ اللَّهَ إِلَّا غَفَرَ اللَّهُ لَهُ »

Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “babu wani bawa da zai aikata wani zunubi sannan ya kyautata tsarki (alwala) sannan ya tashi ya yi salla raka`a biyu, sannan ya nemi gafarar Allah, face Allah ya gafarta masa”

## دُعَاءُ طَرْدِ الشَّيْطَانِ وَوَسَاوِسِهِ

## Addu`ar korar shaiɗan da wasuwasinsa

« الْاسْتِعَاذَةُ بِاللَّهِ مِنْهُ »

« الْأَذَانُ »

« الْأَذْكَارُ وَقِرَاءَةُ الْقُرْآنِ »

“neman tsarin Allah daga gare shi (shai`ɗan)”
“ya yi kiran sallah”

"ambaton Allah da karatun Alƙur`ani"

**الدُّعَاءُ حِينَمَا يَقَعُ مَا لَا يَرْضَاهُ أَوْ غَلَبَ عَلَى أَمْرِهِ**

**Addu`o`in da mutum zai yi idan wani abu wanda ba ya so ya faru gare shi ko ya rinjaye shi**

**« قَدَرُ اللَّهِ وَمَا شَاءَ فَعَلَ »**

**«ƙadarul laahi wamaa shaa`a fa`ala»**
"ƙaddarar Allah ce, kuma duk abinda Allah ya so shi ya ke aikatawa"

**تَهْنِئَةُ الْمَوْلُودِ لَهُ وَجَوَابُهُ**

**Gaisuwar barka ga wanda a ka yi wa haihuwa da amsar da shi kuma zai bayar**

**« بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي الْمَوْهُوبِ لَكَ، وَشَكَرْتَ الْوَاهِبَ، وَبَلَغَ أَشُدَّهُ، وَرُزِقْتَ بِرَّهُ »**

وَيَرُدُّ عَلَيْهِ الْمُهَنَّأُ فَيَقُولُ: **« بَارَكَ اللَّهُ لَكَ وَبَارَكَ عَلَيْكَ، وَجَزَاكَ اللَّهُ خَيْراً، وَرَزَقَكَ اللَّهُ مِثْلَهُ، وَأَجْزَلَ ثَوَابَكَ »**

**«baarakal laahu laka fiil mauhuubi laka, wa shakartal waahiba wa balaga ashuddahu wa ruziƙta birrahu»**

“Allah ya sanya maka albarka cikin abinda a ka ba ka kyautarsa, kuma yasa ka godewa wanda ya yi maka kyautar (Allah), kuma ya raya shi har ya kawo ƙarfinsa, ya kuma azurta ka da biyayyarsa (ya zamto mai biyayya gareka)”

Sai shi kuma wanda a ka yiwa gaisuwar ta barka ya mayarwa wanda ya yi masa gaisuwar da faɗin: «**baarakal laahu laka wa baaraka alaika, wa jazaakal laahu khairan, wa razaƙakal laahu mislahu, wa ajzala sawaabaka**»

“(kai ma) Allah ya yi maka albarka, kuma ya saukar maka da albarka, ya kuma saka maka da alheri, ya azurtaka da kwatankwacin shi, ya kuma yawaita ladanka”

## مَا يُعَوَّذُ بِهِ الْأَوْلَادُ

## Addu`ar nema wa yara tsari

كَانَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ يُعَوِّذُ الْحَسَنَ وَالْحُسَيْنَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا: « **أُعِيذُكُمَا بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّةِ مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ وَهَامَّةٍ، وَمِنْ كُلِّ عَيْنٍ لَامَّةٍ** »

Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya kasance ya na nema wa Hasan da Husaini tsari, Allah ya yarda da su, da wannan

addu`ar: «**u`iizukumaa bi kalimaatil laahit taammati min kulli shaiɗaanin wa haammatin, wamin kulli ainin laammatin**»
"ina nema muku tsari da kalmomin Allah cikakku daga dukkanin wani shaiɗan da dukkan wata dabba mai dafi (kamar kunama da maciji da ire irensu) da kuma duk wani mai kambun baka mai cutarwa"

## الدُّعَاءُ لِلْمَرِيضِ فِي عِيَادَتِهِ

## Addu`ar da a ke yi wa mara lafiya yayin da a ka ziyarce shi

« لَا بَأْسَ طَهُورٌ إِنْ شَاءَ اللَّهُ »

«**laa ba`asa ɗahurun inshaa`allaah**»
"babu wata damuwa, tsarkaka ce (kankarar zunubi ne) in Allah ya yarda"

« أَسْأَلُ اللَّهَ الْعَظِيمَ رَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ أَنْ يَشْفِيَكَ » سَبْعَ مَرَّاتٍ.

«**as`alul laahal aziima rabbal arshil aziimi an yashfiika**»
"ina roƙon Allah mai girma, ubangijin al`arshi mai girma da ya ba ka lafiya" sau bakwai.

# فَضْلُ عِيَادَةِ الْمَرِيضِ

## Falalar ziyarar mara lafiya

**قَالَ ﷺ: « إِذَا عَادَ الرَّجُلُ أَخَاهُ الْمُسْلِمَ مَشَى فِي خِرَافَةِ الْجَنَّةِ حَتَّى يَجْلِسَ، فَإِذَا جَلَسَ غَمَرَتْهُ الرَّحْمَةُ، فَإِنْ كَانَ غُدْوَةً صَلَّى عَلَيْهِ سَبْعُونَ أَلْفَ مَلَكٍ حَتَّى يُمْسِيَ، وَإِنْ كَانَ مَسَاءً صَلَّى عَلَيْهِ سَبْعُونَ أَلْفَ مَلَكٍ حَتَّى يُصْبِحَ »**

Mai tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "idan mutum ya ziyarci ɗan uwansa musulmi (wanda ba shi da lafiya) to ya na tafiyane, a cikin lambunan aljanna ya na tsinkan ƳaƳan itatuwansu har izuwa lokacin da zai zauna, idan kuma ya zauna sai rahama ta lulluɓe shi, idan da safe ne, mala`iku dubu saba`in za su yi masa salati har ya shiga maraice, idan kuma da yammaci ne mala`iku dubu saba`in za su yi masa salati har ya wayi gari"

## دُعَاءُ الْمَرِيضِ الَّذِي يَئِسَ مِنْ حَيَاتِهِ

## Addu`ar da mara lafiyan da ya yanke kauna daga cigaba da rayuwa zai yi

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَأَلْحِقْنِي بِالرَّفِيقِ الْأَعْلَى »

**«Allaahummagfir lii, war hamnii, wa alhiƙnii birrafiiƙil a`alaa**»

"ya Allah ka ka gafarta mini, kuma ka jiƙai na, ka riskar da ni da abokin zama mafi ɗaukaka"

« جَعَلَ النَّبِيُّ ﷺ عِنْدَ مَوْتِهِ يُدْخِلُ يَدَيْهِ فِي الْمَاءِ فَيَمْسَحُ بِهِمَا وَجْهَهُ، وَيَقُولُ: لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ إِنَّ لِلْمَوْتِ سَكَرَاتٍ »

Yayin da ajali ya zo wa annabi ﷺ sai ya shiga sa hannayensa cikin ruwa ya na shafe fuskarsa da su yana cewa: "babu abin bauta na gaskiya sai Allah, tabbas mutuwa ta na da magagi"

«لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ»

**«laa ilaaha illal laahu wallaahu akbar, laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, laa ilaaha illal**

**laahu lahul mulku wa lahul hamdu, laa ilaaha illal laahu walaa haula walaa ƙuwwata illaa bil laah**» “babu abin bauta na gaskiya sai Allah, Allah shi ne mafi girma, babu abin bauta na gaskiya sai Allah shi kaɗai babu abokin tarayya a gare shi, babu abin bauta na gaskiya sai Allah, mulki nasa ne, yabo da godiya sun tabbata gare shi, babu abin bauta na gaskiya sai Allah, kuma babu wata dabara ko wani ƙarfi face sun samu ne daga ikon Allah”

## تلقين المحتضر

## Laƙƙana wa wanda ya ke kan gargarar mutuwa Kalmar shahada

« مَنْ كَانَ آخِرُ كَلَامِهِ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ دَخَلَ الْجَنَّةَ »

Annabi ﷺ ya ce: duk wanda maganarsa ta ƙarshe ta kasance: «**laa ilaaha illal laah**» to aljanna ce makomarsa.

# دُعَاءُ مَنْ أُصِيبَ بِمُصِيبَةٍ

## Addu`ar da wanda a ka jarabce shi da wata masifa zai yi

« إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ، اللَّهُمَّ أْجُرْنِي فِي مُصِيبَتِي، وَأَخْلِفْ لِي خَيْرًا مِنْهَا »

**«innaa lil laahi wa innaa ilaihi raaji`uun, Allaahumma ajurnii fii musiibatii wa akhlif lii khairan minhaa»**

"mu mallakin Allah ne kuma mu masu komawa ne zuwa gare shi, ya Allah ka ba ni ladan haƙurin da na yi a kan masifar da ta same ni, kuma ka mayar mini da abinda ya fi wanda na rasa ta dalilinta"

# الدُّعَاءُ عِنْدَ إِغْمَاضِ الْمَيِّتِ

## Addu`ar da a ke yi yayin da a ke rufe idanun mamaci

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِفُلَانٍ (بِاسْمِـهِ) وَارْفَعْ دَرَجَتَهُ فِي الْمَهْدِيِّينَ، وَاخْلُفْهُ فِي عَقِبِهِ فِي الْغَابِرِينَ، وَاغْفِرْ لَنَا وَلَهُ يَا رَبَّ الْعَالَمِينَ، وَافْسَحْ لَهُ فِي قَبْرِهِ، وَنَـوِّرْ لَهُ فِيهِ »

**«Allaahummagfir li fulaanin, warfa`a darajatahu fil mahdiyyiin, wakhlufhu fii aƙibihi fil gaabiriin, wagfir lanaa wa lahu ya rabbal aalamiin, wafsah lahu fii ƙabrihi, wa nawwir lahu fiihi»**
"ya Allah ka gafarta wa wane (sai ya ambaci sunansa) ka ɗaga darajarsa cikin shiryayyun bayi, ka maye masa gurbi cikin (kula) da waɗanda ya bari (zuriyarsa) kuma ka gafarta mana tare da shi ya ubangijin halittu, ka kuma yalwata masa ƙabarinsa, kuma ka haskaka masa shi"

## الدُّعَاءُ لِلْمَيِّتِ فِي الصَّلَاةِ عَلَيْهِ

## Addu`ar da a ke yi wa mamaci yayin da a ke masa salla

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ، وَعَافِهِ، وَاعْفُ عَنْهُ، وَأَكْرِمْ نُزُلَهُ، وَوَسِّعْ مُدْخَلَهُ، وَاغْسِلْهُ بِالْمَاءِ وَالثَّلْجِ وَالْبَرَدِ، وَنَقِّهِ مِنَ الْخَطَايَا كَمَا نَقَّيْتَ الثَّوْبَ الْأَبْيَضَ مِنَ الدَّنَسِ، وَأَبْدِلْهُ دَارًا خَيْرًا مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلًا خَيْرًا مِنْ أَهْلِهِ، وَزَوْجًا خَيْرًا مِنْ زَوْجِهِ، وَأَدْخِلْهُ الْجَنَّةَ، وَأَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ "وَعَذَابِ النَّارِ" »

**«Allaahummagfir lahu warhamhu wa aafihi wa`afu anhu, wa akrim nuzulahu, wa wassi`i mudkhalahu, wagsilhu bil maa`i wassalji wal**

**baradi, wa naƙƙihi minal khaɗaayaa kamaa naƙƙaitas saubal abyadha minad danas, wa abdilhu daaran khairan min daarihi, wa ahlan khairan min ahlihi, wa zaujan khairan min zaujihi, wa adkhilhul jannata wa a`izhu min azaabil ƙabri (wa azaabin naar**»

"ya Allah ka gafarta masa, ka ji ƙansa, ka yi masa rangwame, kuma ka yi masa afuwa, ka karrama masaukinsa, ka yalwata mashigarsa (kabarinsa) kuma ka wanke shi daga zunubansa da ruwa da ƙanƙara da raɓa, ka kuma tsaftaceshi daga kusakuransa kamar yadda ka tsarkake farin tufafi daga dauɗa, kuma ka musanya masa da gidan da yafi nasa alheri (aljanna) da makusantan da suka fi nasa alheri, da mata wacce ta fi tasa (tanan duniya) alheri, ka shigar da shi aljanna, ka kuma tsare shi daga azabar ƙabari da kuma azabar wuta"

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا وَمَيِّتِنَا، وَشَاهِدِنَا وَغَائِبِنَا، وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا، وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا، اللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَى الْإِسْلَامِ، وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَى الْإِيمَانِ، اللَّهُمَّ لَا تَحْرِمْنَا أَجْرَهُ، وَلَا تُضِلَّنَا بَعْدَهُ »

**«Allaahummagfir lihayyinaa, wa mayyitinaa, wa shahidinaa wa gaa`ibinaa, wa sagiirinaa wa**

**kabiirinaa, wa zakarinaa wa unsaanaa, Allaahumma man ahyayyatahu minnaa fa`ahyihii alal islam, waman tawaffaitahu minnaa fa tawaffahu alal iman, Allaahumma laa tahrimnaa ajrahu, walaa tadhillanaa ba`adahu**»

"ya Allah ka gafarta wa rayayyunmu da matattunmu, da waɗanda suke halarce tare da mu, da waɗanda ba sa tare da mu, da yaranmu da manyanmu, da mazanmu da matanmu, ya Allah duk wanda ka rayar da shi daga cikinmu to ka raya shi a kan tafarkin musulunci, wanda kuma (za ka) karɓi rayuwarsa daga cikinmu, to ka ɗauki ransa ya na kan tafarkin Imani, ya Allah ka da ka haramta mana ladan (haƙurin da muka yi bisa rashinsa) ka da kuma ka ɓatar da mu bayansa"

« **اللَّهُمَّ إِنَّ فُلَانَ بْنَ فُلَانٍ فِي ذِمَّتِكَ، وَحَبْلِ جِوَارِكَ، فَقِهِ مِنْ فِتْنَةِ الْقَبْرِ، وَعَذَابِ النَّارِ، وَأَنْتَ أَهْلُ الْوَفَاءِ وَالْحَقِّ، فَاغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ** »

«**Allaahumma inna fulaanabni fulaanin fii zimmatika, wa habli jiwaarika, faƙihi min fitnatil ƙabri wa azaabin naar, wa anta ahlul wafaa`i wal haƙƙi, fagfir lahu warhamhu, innaka antal gafuurur rahiim**»

"ya Allah, lallai wane ɗan wane ya na cikin alƙawarinka, ya na kuma cikin amanarka (ta tsari) ka kiyaye shi daga azabar ƙabari da azabar wuta, kai ne ma`abocin cika alƙawari, saboda haka ka gafarta masa kuma ka yi masa rahama, tabbas kai mai yawan gafara ne kuma mai yawan jin ƙai"

« اللَّهُمَّ عَبْدُكَ وَابْنُ أَمَتِكَ احْتَاجَ إِلَى رَحْمَتِكَ، وَأَنْتَ غَنِيٌّ عَنْ عَذَابِهِ، إِنْ كَانَ مُحْسِنًا فَزِدْ فِي حَسَنَاتِهِ، وَإِنْ كَانَ مُسِيئًا فَتَجَاوَزْ عَنْهُ »

«**Allaahumma abduka wabnu amatikah-taaja ilaa rahmatika, wa anta ganiyyun an azaabihi, in kaana muhsinan fazid fii hasanaatihi, wa in kaana musii`an fatajaawaz anhu**»

"ya Allah ga bawanka kuma ɗan baiwarka ya buƙaci rahamarka, kuma kai mawadaci ne ga barin yi masa azaba, idan ya kasance mai kyautata aikine to ka yi ƙari a kan ayyukansa na alheri, idan kuma ya kasance mai mummunan ayyuka ne, to ka yafe masa"

# الدُّعَاءُ لِلْفَرَطِ فِي الصَّلَاةِ عَلَيْهِ

## Addu`ar da a ke wa mamaci yaro karami yayin da a ke masa sallar jana`iza

« **اللَّهُمَّ أَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ القَبْرِ** » وَإِنْ قَالَ: « **اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ فَرَطًا وَذُخْراً لِوَالِدَيْهِ، وَشَفِيعًا مُجَابًا، اللَّهُمَّ ثَقِّلْ بِهِ مَوَازِينَهُمَا، وَأَعْظِمْ بِهِ أُجورَهُمَا وَأَلْحِقْهُ بِصَالِحِ الْمُؤْمِنِينَ، وَاجْعَلْهُ فِي كَفَالَةِ إِبْرَاهِيمَ، وَقِهِ بِرَحْمَتِكَ عَذَابَ الْجَحِيمِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلًا خَيْرًا مِنْ أَهْلِهِ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِأَسْلَافِنَا، وَأَفْرَاطِنَا، وَمَنْ سَبَقَنَا بِالْإِيمَانِ** » فَحَسَنٌ.

«**Allaahumma a`izhu min azabil ƙabri**» wa in ƙaala: «**Allaahummaj-alhu farɗan wa zukhran li waalidaihi, wa shafii`an mujaaban, Allaahumma saƙƙil mawaaziinahumaa, wa a`azim bihi ujuurahumaa, wa alhiƙhu bi saalihil mu`uminiin, waj`alhu fii kafaalati Ibrahim, wa ƙihi birahmatika azaabal jahiim, wa abdilhu daran khairan min daarihi, wa ahlan khairan min ahlihi, Allaahummagfir li aslaafinaa wa afraaɗinaa, waman sabaƙanaa bil iman**»

"ya Allah ka tsare shi daga azabar ƙabari" idan kuma ya ce:
"ya Allah ka sanya shi ya zamto lada abun gabatarwa, kuma abun ajiyewa ga iyayensa, kuma mai ceto wanda a ke karɓan cetonsa, ya Allah ka nauyaya ma`aunan (kyawawan ayyukan iyayensa) da ladan haƙurinsu na rashinsa, kuma ka girmama ladansu da shi, ka riskar da shi da nagartattun muminai, kuma ka sanya shi cikin kulawar annabi Ibrahim, ka kiyaye shi da rahamarka daga azabar wuta, kuma ka musanya masa da gidan da yafi nasa, da makusantan da suka fi nasa, ya Allah ka gafarta wa magabatanmu da suka riga mu gidan gaskiya, da ƳaƳan mu waɗanda suka gabace mu zuwa gare ka, da duk wanda ya gabace mu wajen yin Imani da kai" hakan ma ya yi.

« اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا فَرَطًا، وَسَلَفًا، وَأَجْرًا »

«**Allaahummaj-alhu lana farɗan wa salafan wa ajran**»
"ya Allah ka sanya shi ya zama lada mai gabatarmu, kuma marigayi da lada"

# دُعَاءُ التَّعْزِيَّةِ

# Addu`ar ta`aziyya

**« إِنَّ لِلَّهِ مَا أَخَذَ، وَلَهُ مَا أَعْطَى، وَكُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهُ بِأَجَلٍ مُسَمًّى ... فَلْتَصْبِرْ وَلْتَحْتَسِبْ »**

**«inna lil laahi maa akhaza, wa lahu maa a`aɗaa, wa kullu shai`in indahu bi ajlin musammaa… faltasbir wal tahtasib»**

"haƙiƙa duk abinda Allah ya karɓa nasa ne, kuma duk abinda ya bada nasa ne, kowane abu a wajensa yana da ajali abin ambata… saboda haka ta yi haƙuri ta nemi lada "

وَإِنْ قَالَ: «**أَعْظَمَ اللَّهُ أَجْرَكَ، وَأَحْسَنَ عَزَاءَكَ، وَغَفَرَ لِمَيِّتِكَ**» فَحَسَنٌ.

**«a`azamal laahu ajraka, wa ahsana azaa`aka, wa gafara limayyitika»**

Idan kuma ya ce: "Allah ya girmama ladanka, ya kuma kyautata haƙurinka, ya gafarta wa mamacinka" to hakan ma ya wadatar.

## الدُّعَاءُ عِنْدَ إِدْخَالِ الْمَيِّتِ الْقَبْرَ

## Addu`ar da a ke yi yayin shigar da mamaci cikin ƙabarinsa

« بِسْمِ اللَّهِ وَعَلَى سُنَّةِ رَسُولِ اللَّهِ »

«**bismillahi wa alaa sunnati rasulul laahi**»
“da sunan Allah (muke shigar da shi cikin ƙabarinsa) kuma akan sunnar manzon Allah ﷺ ”

## الدُّعَاءُ بَعْدَ دَفْنِ الْمَيِّتِ

## Addu`ar da a ke yi bayan binne mamaci

« اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ، اللَّهُمَّ ثَبِّتْهُ »

«**Allaahummagfir lahu, Allaahumma sabbithu**»
“ya Allah ka gafarta masa, ya Allah ka tabbatar da diga-digansa yayin amsa tambaya”

# دُعَاءُ زِيَارَةِ الْقُبُورِ

## Addu`ar da a ke yi yayin da a ka ziyarci maƙabarta

« السَّلَامُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ الدِّيَارِ، مِنَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُسْلِمِينَ، وَإِنَّا إِنْ شَاءَ اللَّهُ بِكُمْ لَاحِقُونَ، "وَيَرْحَمُ اللَّهُ الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنَّا وَالْمُسْتَأْخِرِينَ" أَسْأَلُ اللَّهَ لَنَا وَلَكُمُ الْعَافِيَةَ »

**«Assalaamu alaikum ahlad diyaari minal mu`uminiina wal muslimiin, wa innaa inshaa`allaahu bikum laahiƙuun (wa yarhamul laahul mustaƙdimiina minnaa wal musta`akhiriin) as`alul laaha lanaa wa lakumul aafiyata»**

“amincin Allah ya tabbata gareku ya ku ma`abota waɗannan gidajen, muminanku da musulmanku, muma idan Allah ya so masu riskarku ne, ya Allah ka ji ƙan waɗanda suka gabata daga cikinmu da kuma waɗanda suka yi saura, ina roƙa mana rangwame daga Allah dama ku gaba ɗaya”

# دُعَاءُ الرِّيحِ

## Addu`ar da a ke yi yayin tasowar iska

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا »

**«Allaahumma innii as`aluka khairaha, wa a`uzu bika min sharriha»**

“ya Allah ina roƙonka alherinta, ina kuma neman tsarinka daga sharrinta”

«اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وَخَيْرَ مَا فِيهَا، وَخَيْرَ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا فِيهَا، وَشَرِّ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ»

**« Allaahumma innii as`aluka khairaha, wa khaira maa fiihaa, wa khaira maa ursilat bihi, wa a`uzu bika min sharriha, wa sharri maa fiihaa, wa sharri maa ursilat bihi»**

“ya Allah ina roƙonka alherinta, da kuma alherin da ke cikinta, da alherin da a ka aikota da shi, kuma ina neman tsarinka daga sharrinta, da kuma sharrin abinda ke cikinta, da sharrin abinda a ka aikota da shi”

# دُعَاءُ الرَّعْدِ

# Addu`ar da a ke yi yayin tsawa

«سُبْحَانَ الَّذِي يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ وَالْمَلَائِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ»

**«subhaanal lazii yusabbihur ra`adu bihamdihi wal malaa`ikatu min khifatihi»**

"tsarki ya tabbata ga (Allah) wanda tsawa ta ke yin tasbihi tare da godiya gare shi, da kuma mala`iku saboda tsoronsa"

# مِنْ أَدْعِيَةِ الْاسْتِسْقَاءِ

# Daga cikin addu`o`in roƙon ruwa

« اللَّهُمَّ اسْقِنَا غَيْثًا مُغِيثًا مَرِيئًا مَرِيعًا، نَافِعًا غَيْرَ ضَارٍّ، عَاجِلًا غَيْرَ آجِلٍ »

**«Allaahummas ƙinaa gaisan mugiisan marii`an marii`aa, nafi`an gaira dhaarrin, aajilan gaira aajilin»**

"ya Allah ka shayar da mu ruwan sama mai tafiyar da tsanani, mai daɗi mai ni`ima, mai amfaini ba mai cutarwa ba, mai gaggawar zuwa ba tare da jinkiri ba"

« اللَّهُمَّ أَغِثْنَا، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا »

«**Allaahumma agisnaa, Allaahumma agisnaa, Allaahumma agisnaa,** »
“ya Allah ka yi mana agaji (tahanyar saukar mana da ruwan sama, ya Allah ka yi mana agaji, ya Allah ka yi mana agaji”

« اللَّهُمَّ اسْقِ عِبَادَكَ، وَبَهَائِمَكَ، وَانْشُرْ رَحْمَتَكَ، وَأَحْيِ بَلَدَكَ الْمَيِّتَ »

«**Allaahumaas-ƙi ibaadaka wa bahaa`imaka wanshur rahmataka, wa ahyi baldakal mayyita**»
“ya Allah ka shayar da bayinka, da kuma dabbobinka, kuma ka yaɗa rahamarka (ga bayinka) ka kuma raya matacciyar ƙasarka”

## الدُّعَاءُ إِذَا رَأَى الْمَطَرَ

## Addu`ar da mutum zai yi idan yaga ruwan sama ya na sauka

« اللَّهُمَّ صَيِّبًا نَافِعًا »

«**Allaahumma sayyiban naafi`an**»
“ya Allah ka kwararo mana mamakon ruwan sama mai amfani”

# الذِّكْرُ بَعْدَ نُزُولِ الْمَطَرِ

## Addu`ar da a ke yi bayan saukar ruwan sama

« مُطِرْنَا بِفَضْلِ اللَّهِ وَرَحْمَتِهِ »

**«muɗirnaa bi fadlil laahi wa rahmatihi»**

"an yi mana ruwan sama saboda falalar Allah da kuma rahamarsa"

# مِنْ أَدْعِيَةِ الْاسْتِصْحَاءِ

## Daga addu`o`in neman tsayar da ruwan sama yayin da ya yi yawan da ya wuce misali

« اللَّهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلَا عَلَيْنَا، اللَّهُمَّ عَلَى الْآكَامِ وَالظِّرَابِ، وَبُطُونِ الْأَوْدِيَةِ، وَمَنَابِتِ الشَّجَرِ »

**«Allaahumma hawaalainaa walaa alainaa, Allaahumma alal aakaami waz-ziraabi, wa buɗunil audiyati, wa manaabitish-shajar»**

"ya Allah ka sanya shi ya zuba a kewayenmu ba a kammu ba, ya Allah ka sa ya zuba a kan jigayi (tudunnai) da duwatsu, da cikin kwazazzabai, da saiwowin itatuwa"

# دُعَاءُ رُؤْيَةِ الْهِلَالِ

## Addu`ar ganin jinjirin wata

«اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُمَّ أَهِلَّهُ عَلَيْنَا بِالْأَمْنِ وَالْإِيمَانِ، وَالسَّلَامَةِ وَالْإِسْلَامِ، وَالتَّوْفِيقِ لِمَا تُحِبُّ رَبَّنَا وَتَرْضَى، رَبُّنَا وَرَبُّكَ اللَّهُ»

**«Allaahu akbar, Allaahumma ahillahu alainaa bil amni wal imaani, was salaamati was salaami, wattaufiiƙi limaa tuhibbu rabbanaa wa tardhaa, rabbunaa wa rabbukal laah»**

"Allah shi ne mafi girma, ya Allah ka sanya tsayuwarsa (jinjinrin watan) a gare mu ta zamo nutsuwa da Imani, da kuma aminci da musulunci, da dacewa zuwa ga aikata abinda ka ke so ya ubangijinmu kuma ka yarda da shi, ubangijinmu kuma ubangijinka (ya kai wannan jinjirin watan) shi ne Allah"

# الدُّعَاءُ عِنْدَ إِفْطَارِ الصَّائِمِ

## Addu`ar da mai azumi zai yi yayin buɗe baki

« ذَهَبَ الظَّمَأُ وَابْتَلَّتِ الْعُرُوقُ، وَثَبَتَ الْأَجْرُ إِنْ شَاءَ اللَّهُ »

**«zahabaz zama`u wabtallatil uruƙu, wa sabatal ajru inshaa`al laah»**

“ƙishi ya tafi, jijiyoyi sun juƙu (da ruwa) kuma ladan (azumin) ya tabbata in Allah ya so”

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِرَحْمَتِكَ الَّتِي وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ أَنْ تَغْفِرَ لِي »

«**Allaahumma innii as`aluka bi rahmatikal latii wasi`at kulla shai`in an tagfira lii**»
“ya Allah ina roƙonka don rahamarka wacce ta yalwaci komai ka gafarta mini”

## الدُّعَاءُ قَبْلَ الطَّعَامِ

## Addu`a yayin da za a ci abinci

« إِذَا أَكَلَ أَحَدُكُمْ طَعَامًا فَلْيَقُلْ: "**بِسْمِ اللَّهِ**" فَإِنْ نَسِيَ فِي أَوَّلِهِ فَلْيَقُلْ: "**بسمِ اللَّهِ فِي أَوَّلِهِ وَآخِرِهِ**" »

Annabi ﷺ ya ce: “idan ɗayanku zai ci abinci to ya ce: «**bismillah**» “da sunan Allah”
Idan ya manta bai faɗa ba a farkon cin abincin, to ya ce: «**bismillahi fii awwalihi wa aakhirihi**» “da sunan Allah a farkonsa da ƙarshensa”

« مَنْ أَطْعَمَهُ اللَّهُ الطَّعَامَ فَلْيَقُلْ: "**اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَأَطْعِمْنَا خَيْرًا مِنْهُ**" وَمَنْ سَقَاهُ اللَّهُ لَبَنًا فَلْيَقُلْ: "**اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَزِدْنَا مِنْهُ**" »

Wanda Allah ya azurta shi da abinci sai ya ce: «**Allaahumma baarik lanaa fiihi, wa aɗ`imnaa khairan minhu**»

"ya Allah ka sanya mana albarka a cikinsa, kuma ka azurtamu da wanda ya fi shi"

Wanda kuma Allah ya shayar da shi nono (ko madara) to ya ce: «**Allaahumma baarik lanaa fiihi, wa zidnaa minhu**»

"ya Allah ka sanya mana albarka a cikinsa (nonon ko madarar) kuma ka daɗa mana daga shi"

## الدُّعَاءُ عِنْدَ الْفَرَاغِ مِنَ الطَّعَامِ

## Addu`a bayan gama cin abinci

« **الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنِي هَذَا، وَرَزَقَنِيهِ، مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلَا قُوَّةٍ** »

«**Alhamdu lil laahil lazii aɗ`amanii haaza, wa razaƙaninhi min gairi haulin minnii walaa ƙuwwatin**»

“yabo da godiya sun tabbata ga Allah wanda ya ciyar da ni wannan (abincin) ya kuma azurtani da shi ba tare da wata dabara ko wani ƙarfi daga gareni”

« الْحَمْدُ لِلَّهِ حَمْدًا كَثِيرًا طَيِّبًا مُبَارَكًا فِيهِ، غَيْرَ "مَكْفِيٍّ وَلَا مُوَدَّعٍ، وَلَا مُسْتَغْنًى عَنْهُ رَبَّنَا »

**«Alhamdu lil laahi hamdan kasiiran ɗayyiban mubaarakan fiihi, gaira makfiyyin walaa muwadda`in, walaa mustagnaa anhu rabbanaa»**

“yabo da godiya sun tabbata ga Allah yabo mai yawa kyakkyawa abin sanya albarka a cikinsa, ba mabuƙaci zuwa ga wani ba (sai dai shi ya ciyar da bayinsa kuma ya isar musu) ba kuma wanda a ke wadatuwa daga barin falalarsa da isarwarsa ba, ya ubangijinmu abun yabo ”

## دُعَاءُ الضَّيْفِ لِصَاحِبِ الطَّعَامِ

## Addu`ar da baƙon da a ka gayyata cin abinci zai yi ga wanda ya gayyace shi

« اللَّهُمَّ بَارِكْ لَهُمْ فِيمَا رَزَقْتَهُم، وَاغْفِرْ لَهُمْ وَارْحَمْهُمْ »

**«Allaahumma baarik lahum fiimaa razaƙtahum, wagfir lahum warhamhum»**

“ya Allah ka sanya musu albarka cikin abinda ka azurtasu da shi, kuma ka gafarta musu ka ji ƙansu”

## الدُّعَاءُ لِمَنْ سَقَاهُ أَوْ إِذَا أَرَادَ ذَلِكَ

## Addu`ar da mutum zai yi ga wanda ya shayar da shi wani abin sha ko ya yi nufin hakan

« اللَّهُمَّ أَطْعِمْ مَنْ أَطْعَمَنِي، وَاسْقِ مَنْ سَقَانِي »

**«Allaahumma aɗ`im man aɗ`amanii, wasƙi man saƙaanii»**

“ya Allah ka ciyar da wanda ya ciyar da ni, ka kuma shayar da wanda ya shayar da ni”

## الدُّعَاءُ إِذَا أَفْطَرَ عِنْدَ أَهْلِ بَيْتٍ

## Addu`ar da mai azumi zai yi idan ya yi buɗa baki a gidan wasu mutane

« أَفْطَرَ عِنْدَكُمُ الصَّائِمُونَ، وَأَكَلَ طَعَامَكُمُ الْأَبْرَارُ، وَصَلَّتْ عَلَيْكُمُ الْمَلَائِكَةُ »

**«Afɗara indakumus saa`imuun, wa akala ɗa`aamakumul abraaru, wa sallat alaikumul malaa`ikatu»**

“masu azumi sun yi buɗa baƙi a wajen ku, kuma nagartattun bayi sun ci abincinku, mala`iku kuma sun yi muku salati”

## دُعَاءُ الصَّائِمِ إِذَا حَضَرَ الطَّعَامُ وَلَمْ يُفْطِرْ

## Addu`ar da mai azumi zai yi idan a ka kawo masa abinci bai ci ba (azumin nafila)

« إِذَا دُعِيَ أَحَدُكُمْ فَلْيُجِبْ، فَإِنْ كَانَ صَائِمًا فَلْيُصَلِّ، وَإِنْ كَانَ مُفْطِرًا فَلْيَطْعَمْ » وَمَعْنَى فَلْيُصَلِّ أَيْ فَلْيَدْعُ.

Annabi ﷺ ya ce: "idan a ka gayyaci ɗayanku cin abinci to ya amsa, idan ya kasance ya na azumi to ya yi adu`a, idan kuma ba ya azumi to ya ci abincin"

## مَا يَقُولُ الصَّائِمُ إِذَا سَابَّهُ أَحَدٌ

## Abin da mai azumi zai ce idan wani ya zage shi

« إِنِّي صَائِمٌ، إِنِّي صَائِمٌ »

**«innii saa`imun, innii saa`imun»**
"ni mai azumi ne, ni mai azumi ne"

## الدُّعَاءُ عِنْدَ رُؤْيَةِ بَاكُورَةِ الثَّمَرِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya ga kayan amfanin gona sun fara shigowa gari (tumu)

« اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِي ثَمَرِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مَدِينَتِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي صَاعِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مُدِّنَا »

«**Allaahumma baarik lanaa fii samarinaa, wa baarik lanaa fii madiinatinaa, wa baarik lanaa fii saa`inaa, wa baarik lanaa fii muddinaa**»
“ya Allah ka sanya mana albarka a cikin amfanin ganar mu, kuma ka sanya mana albarka a cikin garinmu, da kuma kwanon awaonmu, da mudun awonmu”

## دُعَاءُ الْعُطَاسِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya yi atishawa

« إِذَا عَطَسَ أَحَدُكُم فَلْيَقُلِ: "**الْحَمْدُ لِلَّهِ**" وَلْيَقُلْ لَهُ أَخُوهُ أَوْ صَاحِبُهُ: "**يَرْحَمُكَ اللَّهُ**" فَإِذَا قَالَ لَهُ: "**يَرحَمُكَ اللَّهُ**" فَلْيَقُلْ: "**يَهْدِيكُمُ اللَّهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ**" »

Annabi ﷺ ya ce: “idan ɗayanku ya yi atishawa to ya ce: «**alhamdu lil laah**» “yabo da godiya sun tabbata ga Allah”
ɗan uwansa ko wanda suke tare da shi kuma (ya amsa masa) ya ce: «**yarhamukal laah**» “Allah ya yi maka rahama”
idan ya ce: masa “Allah ya yi maka rahama” to ya ce: «**yahdiikumul laahu wa yuslihu baalakum**» “Allah ya shiryeku ya kuma gyara halinku”

## مَا يُقَالُ لِلْكَافِرِ إِذَا عَطَسَ فَحِمِدَ اللهَ

## Abinda a ke faɗa wa kafiri idan ya yi atishawa kuma ya godewa Allah

« يَهْدِيكُمُ اللَّهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ »

«**yahdiikumul laahu wa yuslihu baalakum**» "Allah ya shiryeku ya kuma gyara halinku"

## الدُّعَاءُ لِلْمُتَزَوِّجِ

## Addu`a ga wanda ya yi sabon aure

« بَارَكَ اللهُ لَكَ، وَبَارَكَ عَلَيْكَ، وَجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِي خَيْرٍ »

«**baarakal laahu laka, wa baaraka alaika, wa jama`a bainakumaa fii khairin**»
"Allah ya yi maka albarka, ya kuma sanya maka albarka, kuma ya haɗa tsakaninku da alheri"

## دُعَاءُ الْمُتَزَوِّجِ وَشِرَاءِ الدَّابَّةِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya yi sabon aure ko ya sayi abin hawa

إِذَا تَزَوَّجَ أَحَدُكُمُ امْرَأَةً، أَوْ إِذَا اشْتَرَى خَادِمًا فَلْيَقُلْ:

«**اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ، وَأَعُوذُ بِكَ**

**مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ** » وَإِذَا اشْتَرَى بَعِيرًا فَلْيَأْخُذْ بِذِرْوَةِ سَنَامِهِ وَلْيَقُلْ مِثْلَ ذَلِكَ.

Annabi ﷺ ya ce: "idan ɗayanku ya auri mace, ko ya sayi hadimi to ya ce: «**Allaahumma innii as`aluka khairahaa, wa khaira maa jabaltahaa alaihi, wa a`uzu bika min sharrihaa, wa sharri maa jabaltahaa alaihi**»

"ya Allah, ina roƙonka alherinta, da kuma alherin da ka ɗabi`antar da ita a kansa, ya Allah ina neman tsarinka daga sharrinta, da kuma sharrin abinda ka ɗabi`antar da ita a kansa "

Idan kuma ya sayi raƙumi to ya kama saman tozonsa ya faɗi kwatankwacin wannan addu`ar.

## الدُّعَاءُ قَبْلَ إِتْيَانِ الزَّوْجَةِ

## Addu`ar saduwa da iyali

**«بِسْمِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا»**

«**bismillahi, Allaahumma jannibnaash` shaiɗaana, wa jannibish`shaiɗaana maa razaƙtanaa**»

“da sunan Allah, ya Allah ka nisantar da mu daga shaiɗan, ka kuma nisantar da shaiɗan daga abinda ka azurtamu da shi”

## دُعَاءُ الْغَضَبِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya yi fushi

« أَعُوذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ »

**«a`uzu bil laahi minash` shaiɗaanir rajiim»**
“ina neman tsarin Allah daga shaiɗan tsinanne”

## دُعَاءُ مَنْ رَأَى مُبْتَلَى

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya ga wanda A ka jarabta da wata masifa

« الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي مِمَّا ابْتَلَاكَ بِهِ، وَفَضَّلَنِي عَلَى كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيلًا »

**«Alhamdu lil laahil lazii aafaanii minmaab-talaaka bihi, wa faddhalanii alaa kasiirin minman khalaƙa tafdhilan»**
“yabo ya tabbata ga Allah wanda ya amintar da ni daga abinda ya jarabceka da shi, ya kuma fifitani a kan da yawa daga cikin waɗanda ya halicce su fifitawa”

# مَا يُقَالُ فِي الْمَجْلِسِ

# Addu`ar da mutum zai yi yayin da ya samu kansa a cikin wani majalisi

عَنِ ابْنِ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ: « **كَانَ يُعَدُّ لِرَسُولِ اللَّهِ ﷺ فِي الْمَجْلِسِ الْوَاحِدِ مِائَةُ مَرَّةٍ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَقُومَ: "رَبِّ اغْفِرْ لِي، وَتُبْ عَلَيَّ، إِنَّكَ أَنْتَ التَّوَّابُ الْغَفُورُ"** »

An karɓo daga ɗan Umar Allah ya ƙara yarda a gare su, ya ce: an kasance ana ƙirga (istigfari) ga annabi ﷺ a zama guda sau ɗari kafin ya ta shi (ya na cewa) «**rabbigfir lii wa tub alyya, innaka antat tauwaabul gafuur**»

“ya ubangina ka gafarta mini, kuma ka karɓi tuba na, tabbas kai mai yawan karɓar tuba ne mai yawan gafara”

# كَفَّارَةُ الْمَجْلِسِ

# Addu`ar da mutum zai yi bayan tashi daga wani majalisi

« **سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ** »

«**subhaanakal laahumma wa bihamdika, ash`hadu an laa ilaaha illaa anta, astgfiruka wa atuubu ilaika**»
“tsarki ya tabbata gare ka ya Allah tare da yabo da godiya gareka, ina shaidawa cewa babu abun bautawa na gaskiya sai kai, ina neman gafarar ka kuma ina tuba gareka”

## الدُّعَاءُ لِمَنْ قَالَ غَفَرَ اللهُ لَكَ

## Addu`a ga wanda ya ce maka: Allah ya gafarta maka

« وَلَكَ »

«**walaka**» “tare da kai”

## الدُّعَاءُ لِمَنْ صَنَعَ إِلَيْكَ مَعْرُوفًا

## Addu`a ga wanda ya yi maka wani alheri

« جَزَاكَ اللَّهُ خَيْرًا »

«**jazaakal laahu khairan**» “Allah ya saka maka da alheri”

## مَا يَعْصِمُ اللهُ بِهِ مِنَ الدَّجَّالِ

## Zikirin da Allah ya ke tsare mai yin sa daga sharrin Dujal

« مَنْ حَفِظَ عَشْرَ آيَاتٍ مِنْ أَوَّلِ سُورَةِ الْكَهْفِ عُصِمَ مِنَ الدَّجَّالِ »

وَالْاسْتِعَاذَةُ بِاللَّهِ مِنْ فِتْنَتِهِ عَقِبَ التَّشَهُّدِ الْأَخِيرِ مِنْ كُلِّ صَلَاةٍ.

"wanda ya haddace ayoyi goma na farkon suratul kahfi, za a kiyaye shi daga Dujal"

"sannan mutum ya rinƙa neman tsarin Allah daga fitinarsa bayan tahiyar ƙarshe ta kowace sallah"

## الدُّعَاءُ لِمَنْ قَالَ: إِنِّي أُحِبُّكَ فِي اللهِ

## Addu`a ga wanda ya ce ya na son ka saboda Allah

« أَحَبَّكَ الَّذِي أَحْبَبْتَنِي لَهُ »

**«ahabbakal lazii ahbabtanii lahu»**

"wanda ka so ni saboda shi, kai ma ya so ka"

## الدُّعَاءُ لِمَنْ عَرَضَ عَلَيْكَ مَالَهُ

## Addu`a ga wanda ya gabatar ma ka da wani abu na daga dukiyarsa

« بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ »

«**baarakal laahu laka fii ahlika wa maalika**»
“Allah ya sanya maka albarka a cikin iyalinka da dukiyarka”

## الدُّعَاءُ لِمَنْ أَقْرَضَ عِنْدَ الْقَضَاءِ

## Addu`a ga wanda ya baka bashi yayin biyansa

« بارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ، إِنَّمَا جَزَاءُ السَّلَفِ الْحَمْدُ وَالْأَدَاءُ »

«**baarakal laahu laka fii ahlika wa maalika, innamaa jazaa`us salafil hamdu wal adaa`u**»
“Allah ya sanya maka albarka a cikin iyalinka da dukiyarka, haƙiƙa sakamakon bashi shi ne godiya da biya”

## دُعَاءُ الْخَوْفِ مِنَ الشِّرْكِ

## Addu`ar neman tsari daga aikata shirka

« اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أُشْرِكَ بِكَ وَأَنَا أَعْلَمُ، وَأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا لَا أَعْلَمُ »

**«Allaahumma innii a`uzu bika an ushrika bika wa ana a`alamu, wa astagfiruka limaa laa a`alamu»**
"ya Allah ina neman tsarinka daga haɗa ka da wani (a cikin ibada) a halin ina sane, ina kuma neman gafarar ka daga (abinda na aikata na shirka da kai) a halin rashin sani"

## الدُّعَاءُ لِمَنْ قَالَ: بَارَكَ اللهُ فِيكِ

## Addu`a ga wanda ya ce maka Allah ya yi maka albarka

« وَفِيكَ بَارَكَ اللَّهُ »

**«wa fiika baarakal laah»**
"kai ma Allah ya yi ma albarka"

# دُعَاءُ كَرَاهِيَةِ الطِّيَرَةِ

## Addu`ar kyamar yin shu`umanci

«اللَّهُمَّ لَا طَيْرَ إِلَّا طَيْرُكَ، وَلَا خَيْرَ إِلَّا خَيْرُكَ، وَلَا إِلَهَ غَيْرُكَ»

**«Allaahumma laa ɗaira illaa ɗairaka, walaa khaira illaa khairaka, walaa ilaaha gairuka»**

"ya Allah babu wani amfani ko cutarwa da ya ke tabbata sakamakon camfi da shu`umanci face abinda ka ƙaddara faruwarsa, haka ma babu wani alheri sai alherinka, kuma babu wani abun bauta na gaskiya wanda ba kai ba"

# دُعَاءُ الرُّكُوبِ

## Addu`ar hawa kan wata dabba (ko madadinta na daga abubuwan hawa)

« بِسْمِ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ للَّهِ، سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ، وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي؛ فَإِنَّهُ لَا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلَّا أَنْتَ »

«**bismillah, wal hamdu lil laah, "subhaanal lazii sakkhara lanaa hazaa wamaa kunnaa lahu muƙriniin * wa innaa ilaa rabbinaa lamunƙalibuun" alhamdu lillah, alhamdu lillaah, alhamdu lillaah, Allaahu akbar, Allaahu akbar, Allaahu akbar, subhaanakal laahumma innii zalamtu nafsii fagfir lii, fa innahu laa yagfiruz zunuuba illaa anta**»

"da sunan Allah, yabo da godiya sun tabbata ga Allah, tsarki ya tabbata ga wanda ya hore mana wannan (abun hawan) ba mu kasance masu ikon sarrafa shi ba (sai da taimakon ka Allah) kuma mu masu komawa ne zuwaga ubangijinmu, yabo da godiya sun tabbata ga Allah, yabo da godiya sun tabbata ga Allah, yabo da godiya sun tabbata ga Allah, Allah shi ne mafi girma, Allah shi ne mafi girma, Allah shi ne mafi girma, tsarki ya tabbata gare ka ya Allah, haƙiƙa na zalunci kai na saboda haka ka gafarta mini, domin ba mai gafarta zunubi sai kai"

# دُعَاءُ السَّفَرِ

## Addu`ar da matafiyi zai yi yayin tafiya

**« اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، "سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ * وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ" اللَّهُمَّ إِنّا نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَذَا البِرَّ وَالتَّقْوَى، وَمِنَ الْعَمَلِ مَا تَرْضَى، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِي السَّفَرِ، وَالْخَلِيفَةُ فِي الْأَهْلِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ، وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ، وَسُوءِ الْمُنْقَلَبِ فِي الْمَالِ وَالْأَهْلِ »**

وَإِذَا رَجَعَ قَالَهُنَّ وَزَادَ فِيهِنَّ: **« آيِبُونَ، تائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ »**

**« Allaahu akbar, Allaahu akbar, Allaahu akbar, “subhaanal lazii sakkhara lanaa hazaa wamaa kunnaa lahu muƙriniin * wa innaa ilaa rabbinaa lamunƙalibuun” Allaahumma innaa nas`aluka fii safarinaa hazaa albirri wat taƙwaa, waminal amali maa tardhaa, Allaahumma hawwin alainaa safaranaa hazaa, waɗwi annaa bu`udahu,**

**Allaahumma antas saahibu fis safari, wal khaliifatu fil ahli, Allaahumma innii a`uzu bika min wa`asa`is safari, wa ka`aabatil manzari, wa su`il munƙalabi fil maali wal ahli** » wa izaa raja`a ƙaalahunna wa zaada fiihinna: «**aayibuuna, taa`ibuuna, aabiduuna, li rabbinaa haamidun**»

“Allah shi ne mafi girma, Allah shi ne mafi girma, Allah shi ne mafi girma, , tsarki ya tabbata ga wanda ya hore mana wannan (abun hawan) ba mu kasance masu ikon sarrafa shi ba (sai da taimakon ka Allah) kuma mu masu komawa ne zuwaga ubangijinmu, ya Allah muna roƙonka nagarta da kiyaye dokokinka a cikin wannan tafiyar tamu, da kuma aiki wanda ka yarda da shi, ya Allah ka sauƙaƙe mana wannan tafiya tamu, ka kuma (rage mana nisanta ta hanyar) naɗe mana ƙasa, ya Allah kai ne mai bamu kulawa a cikin tafiyar mu, kuma mai maye gurbinmu cikin iyalinmu, ya Allah ina neman tsarinka daga wahalar tafiya, da abin gani mai sanya ɓacin rai, da kuma mummunar makoma a cikin dukiya da iyali (ya tarar da wani mummunan abu ya sami dukiyarsa ko iyalinsa bayan dawowarsa)”

Idan ya dawo daga tafiyar sai ya maimaita wannan addu`ar ya kuma ƙara da faɗin: «**aayibuuna, taa`ibuuna, aabiduuna, li rabbinaa haamidun**» "mu masu komowa ne, masu komawa ga Allah, masu bauta gare shi, kuma masu gidiya ne ga ubangijinmu"

## دُعَاءُ دُخُولِ الْقَرْيَةِ أَوِ الْبَلَدَةِ

## Addu`ar shiga wata alƙarya ko wani gari

« اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَمَا أَظْلَلْنَ، وَرَبَّ الْأَرَضِينَ السَّبْعِ وَمَا أَقْلَلْنَ، وَرَبَّ الشَّيَاطِينِ وَمَا أَضْلَلْنَ، وَرَبَّ الرِّيَاحِ وَمَا ذَرَيْنَ، أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ الْقَرْيَةِ، وَخَيْرَ أَهْلِهَا، وَخَيْرَ مَا فِيهَا، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ أَهْلِهَا، وَشَرِّ مَا فِيهَا »

«**Allaahumma rabbas samaawaatis sab`i wamaa azlalna, wa rabbal aradhiina wamaa aƙlalna, wa rabbash`shayaaɗiini wamaa adhlalna, wa rabbar riyaahi wamaa zaraina, as`aluka khaira hazihil ƙaryata wa khaira ahlihaa, wa khaira maa fiihaa, wa a`uzu bika min sharrihaa wa sharri ahlihaa, wa sharri maa fiihaa**»

"ya Allah ubangijin sammai bakwai da abinda suka lulluɓe, kuma ubangijin ƙassai bakwai da abinda

suke ɗauke da shi, kuma ubangijin shaiɗanu da waɗanda suka ɓatar, kuma ubangijin iska da abinda ta warwatsa, ina roƙon ka alherin wannan alƙarya da kuma alherin mutanen da ke cikinta, da ma alherin da ke cikinta, kuma ina neman tsarinka daga sharrinta da sharrin mutanen cikinta, da sharrin abinda ke cikinta”

## دُعَاءُ دُخُولِ السُّوقِ

## Addu`ar shiga kasuwa

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ، يُحْيِي وَيُمِيتُ، وَهُوَ حَيٌّ لَا يَمُوتُ، بِيَدِهِ الْخَيْرُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ »

**« laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu yuhyii wa yumiitu wa huwa hayyun laa yamuutu biyadihil khaira, wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir** »

“babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, ya na rayarwa kuma ya na kashewa, shi rayayye ne wanda ba ya mutuwa, duk wani alheri a hannunsa yake, kuma shi mai iko ne a kan komai”

# الدُّعَاءُ إِذَا تَعِسَ الْمَرْكُوبِ

# Addu`ar da mutum zai yi idan abin hawansa ya yi tuntuɓe

« بِسْمِ اللَّهِ »

«**bismillah**» "da sunan Allah"

# دُعَاءُ الْمُسَافِرِ لِلْمُقِيمِ

# Addu`ar da matafiyi zai yi wa mazaunin gida

« أَسْتَوْدِعُكُمُ اللَّهَ الَّذِي لَا تَضِيعُ وَدَائِعُهُ »

«**astaudi`ul laahal lazii laa tadhi`u wadaa`i`uhu**» "ina sanya ku a cikin kulawar Allah wanda abinda a ka sa a cikin kulawarsa ba ya tozarta"

# دُعَاءُ الْمُقِيمِ لِلْمُسَافِرِ

# Addu`ar da mazaunin gida zai yi wa matafiyi

« أَسْتَوْدِعُ اللَّهَ دِينَكَ، وَأَمَانَتَكَ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ »

«**astaudi`ul laaha diinaka, wa amaanataka, wa khawaatiima amalika**»
"ina ba wa Allah ajiyar addininka da kuma amanarka, da ayyukan da ka ke cikawa a kansu"

**« زَوَّدَكَ اللَّهُ التَّقْوَى، وَغَفَرَ ذَنْبَكَ، وَيَسَّرَ لَكَ الْخَيْرَ حَيْثُ مَا كُنْتَ »**

**«zawwadakal laahut taƙwaa, wa gafara zanbaka, wa yassara lakal khaira haisu maa kunta»**

"Allah ya yi maka guzuri na taƙawa, ya kuma gafarta maka zunubinka, ya saukaƙe maka (hanyoyin) alheri a duk inda ka ke"

## التَّكْبِيرُ وَالتَّسْبِيحُ فِي سَيْرِ السَّفَرِ

## Yin kabbara da tasbihi yayin da matafiyi ya ke tsaka da tafiya

قَالَ جَابِرٌ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ: « **كُنَّا إِذَا صَعَدْنَا كَبَّرْنَا، وَإِذَا نَزَلْنَا سَبَّحْنَا** »

Jabir Allah ya ƙara yarda da shi ya ce: mun kasance idan muka zo kan tudu sai mu yi kabbara: «**Allaahu akbar**» idan kuma muka zo gangara sai mu yi tasbihi: «**subhaanallah**»

## دُعَاءُ الْمُسَافِرِ إِذَا أَسْحَرَ

## Addu`ar da matafiyi zai yi yayin da ya riski ƙarshen dare

« سَمَّعَ سَامِعٌ بِحَمْدِ اللَّهِ، وَحُسْنِ بَلَائِهِ عَلَيْنَا، رَبَّنَا صاحِبْنَا، وَأَفْضِلْ عَلَيْنَا، عَائِذًا بِاللَّهِ مِنَ النَّارِ »

**«samma`a saami`un bi hamdil laah, wa husni balaa`ihi alainaa, rabbanaa saahibnaa, wa afdhil alainaa, aa`izan bil laahi minan naar»**

“wanda ya ji wannan Magana tawa ya isar da ita zuwa ga waninsa tare da yabo ga Allah, da kuma kyakkyawar ni`imarsa gare mu, ya ubangijinmu ka kasance tare da mu (da kiyayewarka) ka kuma kwararo mana falalarka, muna masu neman tsarin Allah daga wuta”

## الدُّعَاءُ إِذَا نَزَلَ مَنْزِلًا فِي سَفَرٍ أَوْ غَيْرِهِ

## Addu`ar da mutum zai yi idan ya sauka a wani baƙon masauki a halin tafiyarsa ko wanin haka

« أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ »

**«a`uzu bi kalimaatil laahit taammaati min sharri maa khalaƙa»**

"ina neman tsari da kalmomin Allah cikakku daga sharrin abinda ya halitta"

# ذِكْرُ الرُّجُوعِ مِنَ السَّفَرِ

# Zikirin da mutum zai yi yayin dawowa daga tafiya

« يُكَبِّرُ عَلَى كُلِّ شَرَفٍ ثَلَاثَ تَكْبِيرَاتٍ ثُمَّ يَقُولُ: **لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، آيِبُونَ، تَائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ، صَدَقَ اللَّهُ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الْأَحْزَابَ وَحْدَهُ** »

Annabi ﷺ ya kasance yana yin kabbara sau uku yayin dawowarsa daga yaƙi ko aikin hajji idan ya hau tudu sannan ya ce: « **laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir, aayibuuna, taa`ibuuna, aabiduuna, li rabbinaa haamidun, sadaƙal laahu wa`adahu, wa nasara abdahu, wa hazamal ahzaaba wahdahu** »

"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai, mu masu

komowa ne, masu komawa ga Allah, masu bauta gare shi, kuma masu godiya ne ga ubangijinmu, Allah ya tabbatar da alƙawarinsa, ya taimaki bawansa, ya kuma ruguza rundunonin abokan gabar addininsa shi kaɗai"

## مَا يَقُولُ مَنْ أَتَاهُ أَمْرٌ يَسُرُّهُ أَوْ يَكْرَهُهُ

## Abin da mutum zai faɗa yayin da wani abu ya zo masa na farin ciki ko na baƙin ciki

كَانَ النَّبِيُّ ﷺ إِذَا أَتَاهُ الْأَمْرُ يَسُرُّهُ قَالَ: « **الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي بِنِعْمَتِهِ تَتِمُّ الصَّالِحَاتُ** » وَإِذَا أَتَاهُ الْأَمْرُ يَكْرَهُهُ قَالَ: «**الْحَمْدُ لِلَّهِ عَلَى كُلِّ حَالٍ**»

Annabi ﷺ ya kasance idan wani al`Amari ya zo masa da ya ke faranta masa rai sai ya ce: «**alhamdu lil laahil lazii bi ni`imatihi tatimmus saalihiin**» "yabo da godiya sun tabbata ga Allah wanda saboda ni`imarsa ce kyawawan ayyuka suke cika (tabbata)"

Idan kuma wani al`Amari ya zo masa wanda ya ke ƙi sai ya ce: «**alhamdu lil laahil alaa kulli haalin**» "yabo da godiya sun tabbata ga Allah a cikin kowane irin hali"

# فَضْلُ الصَّلَاةِ عَلَى النَّبِيّ ﷺ

## Falalar salati ga annabi ﷺ

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: « مَنْ صَلَّى عَلَيَّ صَلَاةً صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ بِهَا عَشْرًا »

Annabi ﷺ ya ce: "duk wanda ya yi mini salati ɗaya, shi kuma Allah zai yi masa guda goma a dalinsa"

وَقَالَ ﷺ: « لَا تَجْعَلُوا قَبْرِي عِيدًا وَصَلُّوا عَلَيَّ؛ فَإِنَّ صَلَاتَكُم تَبْلُغُنِي حَيْثُ كُنْتُمْ »

Kuma Annabi ﷺ ya ce: "ka da ku mai da ƙabarina idi (ku riƙa ziyarar shi rana bayan rana ko shekara bayan shekara kamar idin karamar salla ko babbar salla) kawai ku yi mini salati, domin salatinku (gare ni) ya na isowa zuwa gare ni a duk inda ku ka kasance"

وَقَالَ ﷺ: « الْبَخِيلُ مَنْ ذُكِرْتُ عِنْدَهُ فَلَمْ يُصَلِّ عَلَيَّ »

Kuma Annabi ﷺ ya ce: "marowaci shi ne wanda a ka ambaceni a wurinsa amma bai yi mini salati ba"

وَقَالَ ﷺ: « **إِنَّ لِلَّهِ مَلَائِكَةً سَيَّاحِينَ فِي الْأَرْضِ يُبَلِّغُونِي مِنْ أُمَّتِي السَّلَامَ** »

Kuma Annabi ﷺ ya ce: "haƙiƙa Allah ya na da wasu mala`iku masu zagayawa a bayan ƙasa, (aikinsu) isar mini da sallama (wacce) al`ummata suke mini"

وَقَالَ ﷺ: « **مَا مِنْ أَحَدٍ يُسَلِّمُ عَلَيَّ إِلَّا رَدَّ اللَّهُ عَلَيَّ رُوحِيَ حَتَّى أَرُدَّ عَلَيْهِ السَّلَامَ** »

Kuma Annabi ﷺ ya ce: "babu wani wanda zai yi mini sallama face Allah ya dawo mini da rai na (domin) na amsa masa"

## إِفْشَاءُ السَّلَامُ

## yaɗa sallama a cikin al`umma

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: « **لَا تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ حَتَّى تُؤْمِنُوا، وَلَا تُؤْمِنُوا حَتَّى تَحَابُّوا، أَوَلَا أَدُلُّكُم عَلَى شَيْءٍ إِذَا فَعَلْتُمُوهُ تَحَابَبْتُم، أَفْشُوا السَّلَامَ بَيْنَكُمْ** »

Manzon Allah ﷺ ya ce: "ba za ku shiga aljanna ba har sai kun yi Imani, kuma ba za ku yi Imani ba

har sai kun so junanku, shin ba na nuna muku wani abu ba wanda idan ku ka aikata shi za ku so junanku? Ku yaɗa sallama a tsakaninku”

**« ثَلَاثٌ مَنْ جَمَعَهُنَّ فَقَدْ جَمَعَ الْإِيمَانَ: الْإِنْصَافُ مِنْ نَفْسِكَ، وَبَذْلُ السَّلَامِ لِلْعَالَمِ، وَالْإِنْفَاقُ مِنَ الْإِقْتَارِ »**

“abubuwa guda uku duk wanda ya haɗasu to tabbas ya haɗa Imani: ka yiwa kanka adalci, da kuma yaɗa sallama a cikin al`umma, da kuma ciyarwa a halin fatara”

وَعَنْ عَبْدِ اللَّهِ بْنِ عُمَرَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: **« أَنَّ رَجُلًا سَأَلَ النَّبِيَّ ﷺ أَيُّ الْإِسْلَامِ خَيْرٌ قَالَ: تُطْعِمُ الطَّعَامَ، وَتَقْرَأُ السَّلَامَ عَلَى مَنْ عَرَفْتَ وَمَنْ لَمْ تَعْرِفْ »**

An karɓo daga Abdullahi ɗan Umar Allah ya kara yarda a garesu ya ce: “wani mutum ya tambayi annabi ﷺ cewa: wane (aiki ne) ya fi (lada) a cikin musulunci? sai Annabi ﷺ ya ce: ka ciyar da abinci, ka kuma yi sallama ga wanda ka san shi da ma wanda ba ka san shi ba”

## كَيْفَ يَرُدُّ السَّلَامَ عَلَى الْكَافِرِ إِذَا سَلَّمَ

## yaya zai amsa wa kafiri sallama idan ya yi masa sallama

« إذَا سَلَّمَ عَلَيْكُمْ أَهْلُ الْكِتَابِ فَقُولُوا: وَعَلَيْكُمْ »

Annabi ﷺ ya ce: "idan ma`abota littafi (yahudu da nasara) sun yi muku sallama to ku ce (ku amsa musu da faɗin): «**wa alaikum**» "ku ma haka"

## الدُّعاءُ عِنْدَ سَمَاعِ صِياحِ الدِّيكِ ونَهِيقِ الْحِمَارِ

## Addu`ar da za a yi yayin da a ka ji carar zakara ko kukan jaki

« إِذَا سَمِعْتُمْ صِيَاحَ الدِّيَكَةِ فَاسْأَلُوا اللَّهَ مِنْ فَضْلِهِ؛ فَإِنَّهَا رَأَتْ مَلَكًا وَإِذَا سَمِعْتُمْ نَهِيقَ الْحِمَارِ فَتَعَوَّذُوا بِاللَّهِ مِنَ الشَّيطَانِ؛ فَإِنَّهُ رَأَى شَيْطَانًا »

Annabi ﷺ ya ce: "idan ku ka ji carar zakara to ku roƙi Allah daga falalarsa, domin ya ga mala`ika ne, idan kuma ku ka ji kukan jaki to ku nemi tsari da Allah daga shaiɗan, domin shi ya ga shaiɗan ne"

# الدُّعَاءُ عِنْدَ سَمَاعِ نُبَاحِ الْكِلَابِ بِاللَّيْلِ

# Addu`ar da a ke yi yayin da a ka ji haushin karnuka cikin dare

**« إِذَا سَمِعْتُمْ نُبَاحَ الْكِلَابِ وَنَهِيقَ الْحَمِيرِ بِاللَّيْلِ فَتَعَوَّذُوا بِاللَّهِ مِنْهُنَّ؛ فَإِنَّهُنَّ يَرَيْنَ مَا لَا تَرَوْنَ »**

Annabi ﷺ ya ce: “idan ku ka ji haushin karnuka da kuma kukan jaki da daddare, to ku nemi tsari da Allah daga garesu, domin su suna ganin abinda ko ba kwa gani”

# الدُّعَاءُ لِمَنْ سَبَبْتَهُ

# Addu`a ga wanda ka zage shi

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: « **اللَّهُمَّ فَأَيُّمَا مُؤْمِنٍ سَبَبْتُهُ فَاجْعَلْ ذَلِكَ لَهُ قُرْبَةً إِلَيْكَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ** »

Annabi ﷺ ya ce: «**Allaahumma fa ayyuma mu`uminin sababbtuhu faj`al zalika ƙurbatan yaumal ƙiyaamah**»

“ya Allah! duk wani mumini da na zage shi to ka sanya hakan (zagin da na yi masa) ya zamto sababi gare shi na samun kusanci zuwa gare ka ranar lahira”

## مَا يَقُولُ الْمُسْلِمِ إِذَا مَدَحَ الْمُسْلِمِ

## Abin da musulmi zai ce idan zai yabi wani musulmi

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: « إِذَا كَانَ أَحَدُكُم مَادِحًا صَاحِبَهُ لَا مَحَالَةَ فَلْيَقُلْ: أَحْسِبُ فُلَانًا وَاللَّهُ حَسِيبُهُ، وَلَا أُزَكِّي عَلَى اللَّهِ أَحَداً، أَحْسِبُهُ – إِنْ كَانَ يَعْلَمُ ذَاكَ – كَذَا وَكَذَا »

Annabi ﷺ ya ce: "idan ɗayanku ya kasance ba makawa sai ya yabi abokinsa (saboda wasu halaye da ya ke gani tare da shi kyawawa) to ya ce: (ina zaton wane - Allah shi ne mai yi masa hisabi kuma ba na tsarkake kowa ga Allah- ina zaton shi kaza da kaza ne) idan ya san abinda ya ke faɗa a kansa haka ya ke"

## مَا يَقُولُ الْمُسْلِمُ إِذَا زُكِّيَ

## Abinda musulmi zai ce idan a ka yabe shi

« اللَّهُمَّ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا يَقُولُونَ، وَاغْفِرْ لِي مَا لَا يَعْلَمُونَ، "وَاجْعَلْنِي خَيْرًا مِمَّا يَظُنُّونَ" »

**«Allaahumma laa tu`aakhiznii bimaa yaƙuluun, wagfirlii maa laa ya`alamuun, waj-alnii khairan mimmaa yazunnuun»**
"ya Allah ka da ka kamani da abinda suke faɗa (a kai na na yabo) ka gafarta mini abinda (na ke aikatawa marar kyau) wanda ba su sani ba, kuma ka sanya ni na zama fiye da yadda suke zato"

## كَيْفَ يُلَبِّي الْمُحْرِمُ فِي الْحَجِّ أَوِ الْعُمْرَةِ

## Yadda mai harama zai yi talbiyya a aikin hajji ko umara

« لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ، لَبَّيْكَ لَا شَرِيكَ لَكَ لَبَّيْكَ، إِنَّ الْحَمْدَ، وَالنِّعْمَةَ، لَكَ وَالْمُلْكَ، لَا شَرِيكَ لَكَ »

**«labbaikal laahumma labbaika, labbaika laa shariika laka labbaika, innal hamda, wan ni`imata, laka wal mulka, laa shariika laka»**
"amsa kiranka ya Allah, amsa kiranka, babu abokin tarayya a gareka amsa kiranka, haƙiƙa yabo da godiya da kuma ni`ima da mulki naka ne, babu abokin tarayya a gare ka"

## التَّكْبِيرُ إِذَا أَتَى الرُّكْنَ الْأَسْوَدَ

## Kabbara yayin da yazo Rukunin Hajarul Aswadu

« طَافَ النَّبِيُّ ﷺ بِالْبَيْتِ عَلَى بَعِيرٍ كُلَّمَا أَتَى الرُّكْنَ أَشَارَ إِلَيْهِ بِشَيْءٍ عِنْدَهُ وَكَبَّرَ »

"annabi ﷺ ya yi ɗawafin ɗakin Allah (ya zagaya ka`aba) a kan raƙumi, a duk lokacin da ya zo Rukuni (Hajarul Aswad) sai ya yi nuni gare shi da wani abu da ya ke hannunsa, (sanda mai lanƙwashash`shan kai) sannan ya yi kabbara"

## الدُّعَاءُ بَيْنَ الرُّكْنِ الْيَمَانِي وَالْحَجَرِ الْأَسْوَدِ

## Addu`ar da a ke yi tsakanin Rukunul Yamani da Hajarul Aswadu

« رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ »

**«rabbanaa aatinaa fid duniyaa hasanatan wa fil aakhirati hasanatan wa ƙinaa azaaban naar»**

"ya ubamgijinmu ka ba mu kyakkyawa a nan duniya, da kuma lahira, ka tsare mu daga azabar wuta"

# دُعَاءُ الْوُقُوفِ عَلَى الصَّفَا وَالْمَرْوَةِ

## addu`ar tsayuwa kan dutsen Safa da Marwa

« لَمَّا دَنَا النَّبِيُّ ﷺ مِنَ الصَّفَا قَرَأَ: "**إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَآئِرِ اللَّهِ**" **أَبْدَأُ بِمَا بَدَأَ اللَّهُ بِهِ**؛ فَبَدَأَ بِالصَّفَا فَرَقِيَ عَلَيْهِ حَتَّى رَأَى الْبَيْتَ، فَاسْتَقْبَلَ الْقِبْلَةَ، فَوَحَّدَ اللَّهَ وَكَبَّرَهُ وَقَالَ: **لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ، أَنْجَزَ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الْأَحْزَابَ وَحْدَهُ، ثُمَّ دَعَا بَيْنَ ذلكَ. قَالَ مِثْلَ هَذَا ثَلَاثَ مَرَّاتٍ » الْحَدِيثُ، وَفِيهِ: « فَفَعَلَ عَلَى الْمَرْوَةِ كَمَا فَعَلَ عَلَى الصَّفَا »**

Yayin da annabi ﷺ ya kusanto dutsen safa, sai ya karanta: «**innas Safaa wal Marwata min sha`aa`iril laah**» "haƙiƙa dutsen Safa da na Marwa suna ɗaya daga cikin alamomin addinin Allah"
«**abda`u bimaa bada`al laahu bihi**» "ina farawa da abinda Allah ya fara da shi"
sai ya fara da dutsen Safa ya hau kansa har sai da ya hango Ka`aba, sai ya fuskanci alƙibla, ya kaɗaita

Allah (ya yi hailala) ya girmama shi (ya yi kabbara) sannan ya ce:

« **laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir, laa ilaah illal laahu wahdahu, anjaza wa`adahu, wa nasara abdahu, wa hazamal ahzaaba wahdahu** »

“babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne a kan komai, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, Allah ya tabbatar da alƙawarinsa, ya taimaki bawansa, ya kuma ruguza rundunonin abokan gabar addininsa shi kaɗai” sannan annabi □ ya yi addu`a tsakanin hakan, ya maimaita wannan zikirin sau uku, sannan ya hau kan dutsen marwa shi ma ya yi kamar yadda ya yi a kan dutsen safa.

# الدُّعَاءُ يَوْمِ عَرَفَةَ

# Addu`ar da a ke yi a ranar Arfa

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: « خَيْرُ الدُّعَاءِ دُعَاءُ يَوْمِ عَرَفَةَ، وَخَيْرُ مَا قُلْتُ أَنَا وَالنَّبِيُّونَ مِنْ قَبْلِي: لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ »

Annabi ﷺ ya ce: “mafi alherin addu`a ita ce addu`ar ranar Arfa, kuma mafi alherin abinda na faɗa ni da annabawan da suka gabace ni, shi ne: « **laa ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir** »

“babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne akan komai”

# الذِّكْرُ عِنْدَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ

# Addu`ar da a ke yi a Mash`arul Haram

« رَكِبَ النَّبِيُّ ﷺ الْقَصْوَاءَ حَتَّى أَتَى الْمَشْعَرَ الْحَرَامَ فَاسْتَقْبَلَ الْقِبْلَةَ (فَدَعَاهُ، وَكَبَّرَهُ، وَهَلَّلَهُ، وَوَحَّدَهُ) فَلَمْ يَزَلْ وَاقِفًا حَتَّى أَسْفَرَ جِدًّا فَدَفَعَ قَبْلَ أَنْ تَطْلُعَ الشَّمسُ »

"annabi ﷺ ya hau kan taguwarsa mai suna Alƙaswa`a, har ya zo Mash`aril Haram, sai ya fuskanci alƙibla, sai ya roƙi Allah ya yi masa kabbara da hailala, ya kaɗaita shi, bai gushe ba a tsaye (ya na addu`a) har gari ya waye sosai, sannan ya gusa daga nan ya ɗauki hanya kafin rana ta fito"

# التَّكْبِيرُ عِنْدَ رَمْيِ الْجِمَارِ مَعَ كُلِّ حَصَاةٍ

# Yin kabbara yayin jefa kowace tsakuwa a jifan Jamra

« يُكَبِّرُ كُلَّمَا رَمَى بِحَصَاةٍ عِنْدَ الْجِمَارِ الثَّلَاثِ، ثُمَّ يَتَقَدَّمُ، ويَقِفُ يَدْعُو مُسْتَقْبِلَ الْقِبلَةِ، رَافِعًا يَدَيْهِ بَعْدَ الْجَمْرَةِ الْأُولَى وَالثَّانِيَةِ، أَمَّا جَمْرَةُ الْعَقَبَةِ فَيَرْمِيهَا وَيُكَبِّرُ عِنْدَ كُلِّ حَصَاةٍ وَيَنْصَرِفُ وَلَا يَقِفُ عِنْدَهَا »

"annabi ﷺ ya kasance ya na yin kabbara yayin da ya ke jifan kowace Jamra daga cikin jamrori uku, sannan sai ya yi gaba kaɗan ya tsaya ya na yin addu`a ya na mai fuskantar alƙibla, ya na mai ɗaga hannayensa (yayin addu`ar. Bayan jifan Jamra ta farko da ta biyu, ita kuma Jamratul Aƙaba (Jamra ta uku) sai ya jefeta ya na kuma yin kabbara yayin kowane jifa da tsakuwa,sannan sai ya juya ya tafi ba ya tsayawa domin yin addu`a a wajenta"

## دُعَاءُ التَّعَجُّبِ وَالْأَمْرِ السَّارِّ

## Addu`ar da mutum zai yi yayin da ya ga abin da ya ba shi mamaki ko ya faranta masa rai

« سُبْحَانَ اللَّهِ »

«**subhaanal laah**» "tsarki ya tabbata ga Allah"

« اللَّهُ أَكْبَرُ »

«**Allaahu akbar**» "Allah shi ne mafi girma"

## مَا يَفْعَلُ مَنْ أَتَاهُ أَمْرٌ يَسُرُّهُ

## Abin da wanda wani al`Amari na farin ciki ya zo masa zai aikata

**« كَانَ النَّبِيُّ ﷺ إِذَا أَتَاهُ أَمْرٌ يَسُرُّهُ أَوْ يُسَرُّ بِهِ خَرَّ سَاجِدًا شُكْرًا لِلَّهِ تَبَارَكَ وَتَعَالَى »**

“annabi ﷺ ya kasance idan wani al`amari ya zo masa da ya ke faranta masa rai ko a ke murna da shi, sai ya faɗi ya na mai sujada don nuna godiya ga Allah mai yawan albarka maɗaukaki”

## مَا يَقُولُ مَنْ أَحَسَّ وَجْعًا فِي جَسَدِهِ

## Abin da wanda ya ji alamun wani ciwo A jikinsa zai ce kuma ya aikata

« ضَعْ يَدَكَ عَلَى الَّذِي تَأَلَّمَ مِنْ جَسَدِكَ وَقُلْ: "**بِسْمِ اللَّهِ**" ثَلَاثًا، وَقُلْ سَبْعَ مَرَّاتٍ: "**أَعُوذُ بِاللَّهِ وَقُدْرَتِهِ مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وَأُحَاذِرُ**" »

Kasanya hannunka a kan wajen da ya ke maka ciwo a jikinka, sannan ka ce: «**bismillahi**» “da sunan Allah” sau uku.

sannan ka faɗi wannan addu`ar sau bakwai: «**a`uzu bil laahi wa ƙudratihi min sharri maa ajidu wa uhaazir**» "ina neman tsari da Allah da kuma ikonsa daga sharrin abinda na ke ji (na ciwo) kuma na ke tsoro"

## دُعَاءُ مَنْ خَشِيَ أَنْ يُصِيبَ شَيْئًا بِعَيْنِهِ

## Addu`ar da mutum zai yi yayin da ya ji tsoron faruwar wani abu mara kyau ga wani saboda kambun bakansa

« إِذَا رَأَى أَحَدُكُم مِنْ أَخِيهِ، أَوْ مِنْ نَفْسِهِ، أَوْ مِنْ مَالِهِ مَا يُعْجِبُهُ "فَلْيَدْعُ لَهُ بِالْبَرَكَةِ" فَإِنَّ الْعَيْنَ حَقٌّ »

Annabi ﷺ ya ce: "idan ɗayanku ya ga wani abu da ya ba shi sha`awa a tare da ɗan uwansa ko a karan kansa ko ga dukiyarsa, to ya roƙi Allah ya sa albarka a gare shi, domin kambun baka gaskiya ne"

## مَا يُقَالُ عِنْدَ الْفَزَعِ

## Abin da a ke faɗa yayin da a ka firgita

« لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ »

«**laa ilaaha illal laahu**»
"babu abin bautawa na gaskiya sai Allah"

# مَا يَقُولُ عِنْدَ الذَّبْحِ أَوِ النَّحْرِ

# Addu`ar da a ke yi yayin yanka dabba ko soke ta

«بِسْمِ اللَّهِ وَاللَّهُ أَكْبَرُ "اللَّهُمَّ مِنْكَ وَلَكَ" اللَّهُمَّ تَقَبَّلْ مِنِّي»

**«bismillahi wallaahu akbar, Allaahumma minka wa laka, Allaahumma taƙabbal minnaa»**

"da sunan Allah, kuma Allah shi ne mafi girma, ya Allah daga gare ka take (ita dabbar) kuma mallakinka ce, ya Allah ka karɓa daga gare ni"

# مَا يَقُولُ لِرَدِّ كَيْدِ مَرَدَةِ الشَّيَاطِينِ

# Addu`ar kawar da kaidin kangararrun shaiɗanu

« أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ الَّتِي لَا يُجَاوِزُهُنَّ بَرٌّ وَلَا فَاجِرٌ: مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ، وَبَرَأَ وَذَرَأَ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَعْرُجُ فِيهَا، وَمِنْ شَرِّ مَا ذَرَأَ فِي الْأَرْضِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَخْرُجُ مِنْهَا، وَمِنْ شَرِّ فِتَنِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ، وَمِنْ شَرِّ كُلِّ طَارِقٍ إِلَّا طَارِقًا يَطْرُقُ بِخَيْرٍ يَا رَحْمَنُ »

**«a`uzu bi kalimaatil laahit taammaatil latii laa yujaawizuhunna barrun walaa faajirun min sharri**

**maa khalaƙa, wa bara`a, wa zara`a, wamin sharri maa yanzilu minas samaa`i wamin sharri maa ya`aruju fiihaa, wamin sharri ma zara`a fil ardhi wamin sharri maa yakhruju minhaa, wamin sharri fitanil laili wan nahaari, wamin sharri kulli ɗaariƙin illaa ɗaariƙan yaɗruƙu bi khairin ya rahmaan**»

“ina neman tsari da kalmomin Allah cikakku waɗanda wani bawa na kwarai ko fajiri ba ya iya ƙetare su, daga sharrin abinda ya halitta ya kuma samar da shi daga rashi, ya kuma ƙagi halittarsa, daga kuma sharrin abinda ya ke saukowa daga sama (na azaba) da kuma wanda ya ke hawa zuwa cikinta (miyagun ayyuka) daga kuma sharrin abinda ya halitta a bayan ƙasa, da kuma sharrin abinda ya ke fitowa daga gare ta, da kuma sharrin fitinun dare da rana, da kuma sharrin duk wani abu mai zuwa cikin dare, face mai zuwa da alheri, ya Allah mai rahma”

## الْاسْتِغْفَارُ وَالتَّوْبَةُ

## Neman gafarar Allah da tuba zuwa gare shi

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: « وَاللَّهِ إِنِّي لَأَسْتَغفِرُ اللَّهَ وَأَتُوبُ إِلَيْهِ فِي الْيَوْمِ أَكْثَرَ مِنْ سَبْعِينَ مَرَّةٍ »

Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “na rantse da Allah, ina neman gafarar Allah kuma ina tuba zuwa gare shi a kowace rana fiye da sau saba`in”

وَقَالَ ﷺ: « يَا أَيُّهَا النَّاسُ تُوبُوا إِلَى اللَّهِ، فَإِنِّي أَتُوبُ فِي الْيَوْمِ إِلَيْهِ مِائَةَ مَرَّةٍ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “ya ku mutane, ku tuba zuwa ga Allah, domin ni ina tuba zuwa gare shi sau ɗari a kowace rana”

وَقَالَ ﷺ: « مَنْ قَالَ "أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ الْعَظِيمَ الَّذِي لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ وَأَتُوبُ إِلَيهِ" غَفَرَ اللَّهُ لَهُ وَإِنْ كَانَ فَرَّ مِنَ الزَّحْفِ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: duk wanda ya ce: **«astgfirul laahal aziimal lazii laa ilaaha illaa huwal hayyul ƙayyumu wa atuubu ilaihi»**

“ina neman gafarar Allah mai girma wanda babu wani abun bauta na gaskiya sai shi rayayye wanda ya ke tsayuwa da gudanar da dukkan lamura yadda ya dace, kuma ina tuba zuwa gare shi” to Allah zai

gafarta masa koda kuwa (zunubinsa ya kai na wanda) ya gudu daga fagen fama ne.

**وَقَالَ ﷺ: « أَقْرَبُ مَا يَكُونُ الرَّبُّ مِنَ الْعَبْدِ فِي جَوْفِ اللَّيْلِ الْآخِرِ، فَإِنِ اسْتَطَعْتَ أَنْ تَكُونَ مِمَّنْ يَذْكُرُ اللَّهَ فِي تِلْكَ السَّاعَةِ فَكُنْ »**

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “mafi kusancin lokacin da ubangiji ya ke kasancewa da bawansa shi ne tsakiyar ƙarshen dare, saboda haka idan ka na da ikon kasancewa cikin waɗanda su ke ambaton Allah a wannan lokacin to ka kasance (kamar haka ɗin)”

**وَقَالَ ﷺ: « أَقْرَبُ مَا يَكُونُ الْعَبْدُ مِنْ رَبِّهِ وَهُوَ سَاجِدٌ فَأَكْثِرُوا الدُّعَاءَ »**

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “mafi kusancin lokacin da bawa ya ke kasancewa da ubangijinsa shi ne lokacin da ya ke sujada, don haka ku yawaita addu`a (a cikin sujada)”

**وَقَالَ ﷺ: « إِنَّهُ لَيُغَانُ عَلَى قَلْبِي، وَإِنِّي لَأَسْتَغْفِرُ اللَّهَ فِي الْيَوْمِ مِائَةَ مَرَّةٍ »**

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “haƙiƙa a kan lulluɓe zuciyata, kuma ina neman gafarar Allah sau ɗari a kowace rana”

## فَضْلُ التَّسْبِيحِ وَالتَّحْمِيدِ وَالتَّهْلِيلِ وَالتَّكْبِيرِ

## Daga falalar tasbihi da godiya ga Allah da faɗar la`ilaha illallah, da Allahu akbar

**قَالَ ﷺ**: « مَنْ قَالَ: "**سُبْحَانَ اللَّهِ وَبِحَمْدِهِ**" فِي يَوْمٍ مِائَةَ مَرَّةٍ حُطَّتْ خَطَايَاهُ وَلَوْ كَانَتْ مِثْلَ زَبَدِ الْبَحْرِ »

Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: duk wanda ya ce: «**subhaanal laahi wa bihamdihi**»
“tsarki ya tabbata ga Allah tare da godiya gare shi” sau ɗari a kowace rana, to za a kankare masa zunubansa ko da (yawan su) ya kai kumfar teku

**وَقَالَ ﷺ**: « مَنْ قَالَ: "**لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ**" عَشْرَ مِرَارٍ، كَانَ كَمَنْ أَعْتَقَ أَرْبَعَةَ أَنْفُسٍ مِنْ وَلَدِ إِسْمَاعِيلَ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: duk wanda ya ce: «**laa ilaaha illal**

**laahu wahdahu laa shariika lah, lahul mulku wa lahul hamdu wa huwa alaa kulli shai`in ƙadiir»**
"babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya, mulki da godiya nasa ne, kuma shi mai iko ne akan komai"
sau goma, to zai kasance kamar wanda ya ´Ƴanta bayi guda huɗu mafi daraja daga cikin zuriyar annabi Isma`il.

**وَقَالَ** ﷺ: « كَلِمَتَانِ خَفِيفَتَانِ عَلَى اللِّسَانِ، ثَقِيلَتَانِ فِي الْمِيزَانِ، حَبِيبَتَانِ إِلَى الرَّحْمَنِ: "**سُبْحَانَ اللَّهِ وَبِحَمْدِهِ، سُبْحَانَ اللَّهِ الْعَظِيمِ**" »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "akwai wasu kalmomi guda biyu, masu sauƙin fada a baki, masu nauyi a kan ma`auni, masu soyuwa zuwa ga (Allah) mai rahama, su ne:"
**«subhaanal laahi wa bihamdihi, subhaanal laahil aziim»**
"tsarki ya tabbata ga Allah tare da godiya gare shi, tsarki ya tabbata ga Allah mai girma"

**وَقَالَ** ﷺ: «لَأَنْ أَقُولَ: **سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ**، أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا طَلَعَتْ عَلَيْهِ الشَّمسُ»

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: faɗin: «**Subhanallah, wal hamdu lillah, wala`ilaha illallah, wallahu akbar**»
"tsarki da yabo sun tabbata ga Allah, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, kuma Allah shi ne mafi girma" shi ya fi soyuwa gare ni daga dukkan abinda rana ta ɓullo a kansa (duniya)

**وَقَالَ ﷺ: « أَيَعْجِزُ أَحَدُكُم أَنْ يَكْسِبَ كُلَّ يَوْمٍ أَلْفَ حَسَنَةٍ، فَسَأَلَهُ سَائِلٌ مِنْ جُلَسَائِهِ كَيْفَ يَكْسِبُ أَحَدُنَا أَلْفَ حَسَنَةٍ؟ قَالَ: يُسَبِّحُ مِائَةَ تَسْبِيحَةٍ، فَيُكتَبُ لَهُ أَلْفُ حَسَنَةٍ أَوْ يُحَطُّ عَنْهُ أَلْفُ خَطِيئَةٍ »**

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "yanzu ɗayanku zai gaza aikata kyawawan ayyuka guda dubu a kowace rana, sai wani mai tambaya daga cikin waɗanda suke zaune tare da shi ya tambaye shi cewa: ta yaya ɗayanmu zai aikata kyawawan ayyuka dubu a kowace rana? Sai (annabi) ﷺ ya ce: ya yi tasbihi sau ɗari, sai a rubuta masa ladan kyawawan ayyuka dubu, ko kuma a shafe masa zunubai dubu"

« مَنْ قَالَ: "سُبْحَانَ اللَّهِ الْعَظِيمِ وَبِحَمْدِهِ" غُرِسَتْ لَهُ نَخْلَةٌ فِي الْجَنَّةِ »

Annabi ﷺ ya ce: duk wanda ya ce: «**subhaanal laahil aziim wabi hamdihi**»
“tsarki ya tabbata ga Allah mai girma tare da godiya gare shi” za a dasa masa bishiyar dabino a cikin gidan aljanna.

وَقَالَ ﷺ: « يَا عَبْدَ اللَّهِ بْنَ قَيْسٍ، أَلَا أَدُلُّكَ عَلَى كَنْزٍ مِنْ كُنُوزِ الْجَنَّةِ؟ فَقُلْتُ: بَلَى يَا رَسُولَ اللَّهِ، قَالَ: قُلْ: "لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ" »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: “ya kai Abdullahi ɗan ƙais, shin ba na nuna maka wata taska daga taskokin aljanna ba? Sai na ce: I, ka nuna mini ya manzon Allah, sai ya ce: ka ce:” **«laa haula walaa ƙuwwata illaa bil laah**»
“babu wata dabara ko wani ƙarfi face sun samu ne daga ikon Allah”

وَقَالَ ﷺ: « أَحَبُّ الْكَلَامِ إِلَى اللَّهِ أَرْبَعٌ: سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ، لَا يَضُرُّكَ بِأَيِّهِنَّ بَدَأْتَ »

Kuma Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: mafi soyuwar zance a wajen Allah kalmomi huɗu ne: «**Subhanallah, wal hamdu lillah, wala`ilaha illallah, wallahu akbar**»
“tsarki da yabo sun tabbata ga Allah, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, kuma Allah shi ne mafi girma” babu komai a kanka (na laifi) idan kafara da kowane daga cikinsu.

« جَاءَ أَعْرَابِيٌّ إِلَى رَسُولِ اللَّهِ ﷺ فَقَالَ: عَلِّمْنِي كَلَامًا أَقُولُهُ: قَالَ: قُلْ: "لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، سُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ" قَالَ: فَهَؤُلَاءِ لِرَبِّي، فَمَا لِي؟ قَالَ: قُلْ: "اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَارْزُقْنِي" »

Wani mutumin karkara ya zo wajen manzon Allah ﷺ sai ya ce: ka sanar da ni wani zance wanda zan dinga faɗarsa, sai ya ce: ka ce: «**laa**

**ilaaha illal laahu wahdahu laa shariika lah, Allaahu akbar kabiiran, wal hamdu lillaahi kasisran, subhaanal laahi rabbil aalamiin, laa haula walaa ƙuwwata illaa bil laahil aziizil hakiim**»
“babu abin bauta na gaskiya sai Allah shi kaɗai babu abokin tarayya a gare shi, Allah shi ne mafi girma ina girmama shi girmamawa, kuma godiya ta tabbata gare shi godiya mai yawa, tsarki ya tabbata ga Allah ubangijin halittu, babu wata dabara ko wani ƙarfi face sun samu ne daga ikon Allah mabuwayi mai hikima”
Sai ya ce: waɗannan na ubangijina ne, ina nawa? Sai (annabi ﷺ) ya ce: ka ce: **«Allaahummagfir lii, warhamnii, wahdinii, warzuƙnii**»
“ya Allah ka gafarta mini, kuma ka ji ƙai na, ka shirye ni, ka azurta ni”

**« كَانَ الرَّجُلُ إِذَا أَسْلَمَ عَلَّمَهُ النَّبِيُّ ﷺ الصَّلَاةَ ثُمَّ أَمَرَهُ أَنْ يَدْعُوَ بِهَؤُلَاءِ الْكَلِمَاتِ: "اللَّهُمَّ اغْفِرِ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَعَافِنِي وَارْزُقْنِي" »**

Idan mutum ya musulunta annabi ﷺ sai ya koya masa salla, sannan ya umarce shi da yin addu`a da

waɗannan kalmomin: **«Allaahummagfirlii, warhamnii, wahdinii, wa aafinii, warzuƙnii»** "ya Allah ka gafarta mini, kuma ka ji ƙai na, ka shirye ni, ka kuma yi mini rangwame daga dukkan bala`I, ka azurta ni"

**« إِنَّ أَفْضَلَ الدُّعَاءِ: "الْحَمْدُ لِلَّهِ" وَأَفْضَلَ الذِّكْرِ: "لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ" »**

Annabi ﷺ ya ce: mafificiyar addu`a ita ce: «**Alhamdu lil laah**» "godiya ta tabbata ga Allah" mafificin zikiri kuma shi ne: «**laa ilaaha illal laah**» "babu abun bautawa na gaskiya sai Allah"

**« الْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ: "سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ" »**

Annabi ﷺ ya ce: ayyuka na ƙwarai masu wanzuwa sune faɗin: «**Subhanallah, wal hamdu lillah, wala`ilaha illallah, wallahu akbar, walaa haula walaa ƙuwwata illaa bil laah**»
"tsarki da yabo sun tabbata ga Allah, babu abun bautawa bisa cancanta sai Allah, kuma Allah shi ne mafi girma, babu wata dabara ko wani ƙarfi face sun samu ne daga ikon Allah"

# كَيْفَ كَانَ النَّبِيُّ ﷺ يُسَبِّحُ؟

# YaYa annabi ﷺ ya ke yin tasbihi?

**عَنْ عَبْدِ اللَّهِ بْنِ عَمْرٍو رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ: « رَأَيْتُ النَّبِيَّ ﷺ يَعْقِدُ التَّسْبِيحَ (وَفِي زِيَادَةٍ): بِيَمِينِهِ »**

An karɓo daga Abdullahi ɗan Amru Allah ya yarda dasu duka su biyun, ya ce: “na ga annabi ﷺ ya na ƙirga tasbihi da yatsun hannunsa na dama”

# مِنْ أَنْوَاعِ الْخَيْرِ وَالْآدَابِ الْجَامِعَةِ

# Wasu daga nau`o`in ayyukan alkairai da ladubba masu tattara dukkan alkairai

**قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: « إِذَا كَانَ جُنْحُ اللَّيْلِ - أَوْ أَمْسَيْتُم - فَكُفُّوا صِبْيَانَكُمْ، فَإِنَّ الشَّيَاطِينَ تَنْتَشِرُ حِينَئِذٍ، فَإِذَا ذَهَبَ سَاعَةٌ مِنَ اللَّيْلِ فَخَلُّوهُمْ، وَأَغْلِقُوا الْأَبْوَابَ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ؛ فَإِنَّ الشَّيْطَانَ لَا يَفْتَحُ بَابًا مُغْلَقًا، وَأَوْكُوا قِرَبَكُمْ، وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ، وَخَمِّرُوا آنِيَتَكُمْ، وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ، وَلَوْ أَنْ تَعْرُضُوا عَلَيْهَا شَيْئًا، وَأَطْفِئُوا مَصَابِيحَكُمْ »**

Annabi tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gare shi ya ce: "idan duhun dare ya gabato ko kuma ku ka shiga almuru, to ku killace ƳaƳanku (ku hanasu fita) domin shaiɗanu suna bazuwa a wannan lokacin, idan kuma sa`a ta gota a cikin dare, to ku sake su, ku rufe kofofi, ku ambaci sunan Allah, domin shaiɗan ba ya buɗe kofar da a ka rufe, kuma ku zuge bakunan salkunan ruwanku (ku rufe mazuban ruwa da marafan su) ku ambaci sunan Allah (yayin rufe su) kuma ku rufe kwanukan abincinku, ku ambaci sunan Allah (yayin rufe su) (ku rufe su) ko da tahanyar giciya wani abu ne a kansu (kamar kara ko abinda ya ke kama da shi) "

وَصَلَّى اللَّهُ وَسَلَّمَ وَبَارَكَ عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ أَجْمَعِينَ.

Allah ya yi kyakkyawan ambato kuma ya yi aminci, kuma ya yi albarka ga annabinmu Muhammadu da iyalansa da abokanansa gaba ɗaya.